angano, angano... arira, arira...
tsara ho fantatra fa

RAVAOARIVELO Elisabeth no namboatra ity tantara ity amin'ny teny malagasy

RAZAFINTSALAMA Noël no nandoko ny sary

ary MAHAZENDANA tokoa ny bikan'ny boky.

# *Isariolona*



Tamin'ny taona 1878
taorian'ny nahaterahan'i Kristy
no nasehon'i
CARLO COLLODI
voalohany
tao amin'ny gazety italianina
**« Giornale per i bambini »**
ity tantara tsy manam-paharoa ity:
LE AVVENTURE DI PINOCCHIO
**Storia di un burattino.**
Malaza mihitsy hatramin'io vanin'andro io
ka hatramin'ny ankehitriny
io tantara mahavariana io.
Tsara ho marihina eto fa
tamin'izay niara-belona
ny dadaben'ny dadan'ny dadabenao
sy ireto mpanjaka manaraka ireto:
Tao Menabe i Tovonkery;
tao Lalangina i Reniadalo
ary Rajoakarivony faharoa tao Isandra.
Tsimiaro voalohany
kosa no mpanjaka Antakarana.
Malaza mihitsy eran'ny Nosintsika
tamin'io fotoana io
Ranavalona faharoa sy
Rainilaiarivony vadiny
Prime Minister sy
Commander-in-Chief.
Saina mena sy fotsy mitondra ny R M
na hoe Ranavalona Manjaka
no nikopakopaka tamin'io
teo amin'ny seranan'i
Mojangà sy Toamasina.

# TOKO I



Indray andro, hono, nisy tapa-kazo kely iray tao amin-dRanaivo mpandrafitra.

Rahefa hitany ilay tapa-kazo dia niteny Ranaivo nanao hoe:

— Ity eto misy tapa-kazo hanaovako tongo-databatra.

Nony nanainga ny tanany hikapa azy anefa izy dia gaga fa nandre feo kely nanao hoe:

— Aza kapohina mafy toy izany aho!

Nojeren-dRanaivo ny tao an-trano fandrafetana: tsy nisy olona. Nojereny tany ambany seza: tsy nisy olona. Nojereny tany amin'ny arabe: tsy nisy olona koa. Dia hoy Ranaivo:

— Tsy misy olona akory eo; ny fieritreretako no efa miasa be loatra. Ndeha aloha hanohy ny asa.



Nokapainy ilay tapa-kazo, ka injay indray ilay feo:

— Ay! maharary aho;

— Fa mba avy aiza ihany àry izany feo izany? Tsy ity hazo ity akory no hahay hiteny sy hitomany toy ny ankizy, hoy Ranaivo efa mahimahina be ihany.

Rehefa izany, dia raiki-tahotra mafy izy, ka dia nihirahira no nanohy ny asany. Fa nony novankoniny ilay tapa-kazo, dia injay indray ilay feo niteny sady nihomehy:

— Aoka izay, fa mangitikitika.

Niankarapoka torana Ranaivo. Nony efa nahatsiaro tena izy, ka nahirany ny masony dia hitany fa nitombina teo amin'ny tany izy, ary mangan'ny tahotra avokoa na ny tarehiny na ny orony.

Tamin'izay anefa tao am-baravarana, nisy nandondona:

— Mandrosoa tompoko, hoy ilay mpandrafitra niteny, sady mbola tsy nahatsangana.

Lehilahy efa antitra mbola matanjaka no ity tamy niditra. Rakotobe no anarany. Mora tezitra be izy.

— Inona no ilainao r'ingahy Rakotobe?

— Saika mba misy itadiavako anao.

— Eny àry, mihaino anao aho.

— Mihevitra ny hanao sariolona mahagaga aho, sariolona mahay mandihy, mahay mitora-defona sy mahay mitsinjaka. Dia hiaraka aminy aho, hitety ny tany rehetra. Hanao fampisehoana izahay hahazoam-bola.

— Ka inona no itadiavanao ahy?



— Hitady tapa-kazo kely aty aminao aho hanamboarako ilay sariolona.

Dia lasa ingahy Ranaivo haka ilay tapa-kazo efa nampanahirana azy be ihany. Nefa nony ndeha hatolony iny indrindra dia votsotra teny antanany ilay tapa-kazo, ka nikapoka mafy ny tongotr'ingahy Rakotobe.

— Izany ve no fombanao rehefa manome zavatra?

— Tsy izaho anie no nikapoka anao!

— Mpandainga!

— Beantitra!

Tezitra mafy Rakotobe, ka nifampitolona teo izy roalahy.

Nony efa samy tony ny fony dia nifandray tanana nifamela, ka nifanome toky fa ho mpinamana mandrakizay.

Noraisin-dRakotobe ilay tapa-kazo, dia niverina nody tany aminy izy.

# TOKO II



Mahatrahantra ihany ingahy Rakotobe. Tsy manana izy afa-tsy efitra iray. Varavarankely iray no manazava ny ao an-tranony. Seza efa tapa-tongotra sy fandriana tonta ary latabatra mitongilana no mba fanaka nananany.

Vao tonga tao aminy izy dia nandray ny fiasany ka nanomboka namboatra ilay sary olony.

Isariolona no nataony anarany. Vetivety foana dia vitany ny volony, ny handriny sy ny masony. Fa gaga i Rakotobe nahita ireto maso nihetsiketsika sy nijery azy.

Tohina ery izy ka nanao hoe:

— Inona no ivandravandranao ahy? Fa tsy nisy valiny ny fanontaniany.

Tsy ela dia vita ny orony izay nihalava hatrany, ka orona lava be tsy nisy hoatra izany. Notapahin-dRakotobe fa nihalava loatra.

Nony vitany ny orona dia nataony ny vavany. Vao vita kosa ny vava dia nitokaka nihomehy sy nihira sahady Isariolona.

— Mangina, hoy Rakotobe nitrerona.

Fa vao mainka nitranga lela an-dRakotobe Isariolona. Mody tsy nijery anefa Rakotobe fa ny asany no notohizany: namboatra ny saoka, ny soroka, ny sandry ary ny tanan'Isariolona.



Vao vita ny tanana, dia nopaohin'Isariolona ny satrok'ingahy Rakotobe, nisatrohany. Nahita ny fihetsik'Isariolona hafahafa be ihany ingahy Rakotobe ka nalahelo mafy nanao hoe:

— Tsy mbola vita akory ianao, dia efa izao sahady no fihetsikao, tsy manaja an-drainao. Tandremo tsara anaka, fa fomba tsy mendrika anie izao.

Tsy izany ihany anefa no nitranga, fa raha vantany vao vita ny ranjo sy ny tongotra dia nodakan'Isariolona ny oron'ingahy Rakotobe. Tsy nahoan-dRakotobe anefa izany fa vao mainka nampianariny namindra Isariolona. Zajatra Isariolona ka dia nanomboka namindra samirery. Novohainy àry ny varavarana, ka lasa izy nandositra, nihazo ny arabe.

Nenjehin-dRakotobe izy, nefa tsy tratrany mihitsy.

— Sakano, sakano rey olona, hoy izy niantsoantso; fa variana nihomehy azy mianaka ny mpandalo, ka tsy nahoany ny antsoantson-dRakotobe.

Kanjo mba nisy zandary sendra nandalo teo. Nijoro teo afovoan'ny arabe izy. Nosamborony tamin'ny orony Isariolona raha iny izy nandalo teo akaikiny iny, ka natolony an-dRakotobe.

Teny an-dalam-podiana, dia notenenin-dRakotobe Isariolona nataony hoe :

— Hataoko mahita ahy ianao anio.

Tamin'izay dia nitokona teo tsy nety nandeha Isariolona.

Nitangoronan'ny ankizy sy ny mpandalo teo izy mianaka. Notebatebahin'izy ireo ingahy Rakotobe.

— Mampalahelo ery ity zaza ! Ho voakapoka io anio, hoy ny ankilany.

— Hay masiaka be mpampijaly ankizy toy izao ity Rakotobe ity ! Tsy nampoizina mihitsy, hoy ny andaniny.

Dia nimenomenona teo ireo olona ireo. Fa tonga teo ny zandary, ka nalefany nody Isariolona ; Rakotobe kosa nentiny nampidiriny am-ponja.



# TOKO III



Nanao tongotra an-katoka Isariolona nihazakazaka nody. Nitombina teo amin'ny tany raha vao tonga tany an-tranon-dRakotobe.

Tampoka anefa, injay nisy feo nanao hoe: kry, kry, kry!

— Iza izao miantso ahy izao? hoy Isariolona natahotra.

— Izaho, hoy ny angely iray lehibe niakatra moramora ny rindrina. Izaho no Angely miteny, ary efa zato taona mahery izao no nipetrahako tato amin'ity efitra ity.

— Fa hatramin'izao dia ahy ity, hoy Isariolona, koa didiako ialahy hiala tato izao dia izao ihany.

Fa hoy ny Angely:

— Tsy handeha aho raha tsy efa avy milaza aminao izao fahamarinana lehibe izao: Loza ho an'ny ankizy ny tsy manaiky sy mandao ny tranon-dray aman-dreniny. Tsy mba hahasambatra azy ireo izany, ary na ho ela na ho haingana dia ho tra-nenina mafy dia mafy.

— Lazao leity izay tian'ialahy ho lazaina ry Angely a. Rahampitso maraina ihany aho dia hiala tato. Raha mijanona ato mantsy aho dia ho voatery mankany an-tsekoly toy ny ankizy rehetra, nefa aleoko ny ahy manenjika lolo sy miani-kazo.

— Adala! Raha izany no ataonao dia tsy hahay ianao fa ho



dondrona toy ny ampondra na dia efa lehibe aza ka hoesoin'ny olona.

— Mangina eo ialahy r'ilay Angely matikambo ity a! hoy Isariolona nitrerona.

Fa tsy rototra na dia kely akory aza ny Angely nanao hoe:

— Koa raha tsy te ho any an-tsekoly ianao, nahoana raha mianatra asa?

— Tsia, tsy misy asa tiako afa-tsy ny mikarenjy ihany.

— Izay rehetra manao izany karazan'asa izany ange ka any amin'ny opitaly na any am-ponja no iafarany!

— Mandany andro fotsiny eo ialahy; sady tandremon'ialahy!

— Mampahonena ahy ianao r'Isariolona; tena sariolona tokoa ka tsy misy saina.

Tezitra mafy Isariolona tamin'izay. Notorahany tapa-kazo ilay Angely ka potsitra teo.

Alina ny andro. Noana mafy Isariolona, nefa tsy nahita na inona na inona tao an-trano na dia mba tapa-mofo maina kely iray aza.

— Marina tokoa ny voalazan'ny Angely, hoy izy; raha tsy nandositra aho izay dia teto i dada, ka tsy ho noana aho.

Nivoaka tany ivelany izy, nitady olona antra fo hanome hanina azy. Maizim-be ny alina. Godona sy tselatra no nanerana ny aizina. Iny Isariolona lasa nitady sakafo. Nandondòna trano anankiray izy. Lehilahy efa antitra no tamy namoha azy nitrerona hoe:

— Ahoana?

— Sao mba misy ambinambin-tsakafo re tompoko, fa dia noana mafy loatra aho izany.

— Andraso kely eo àry.

Fa noheverin'ilay olona ho mpanadala Isariolona ka notsipazany rano iray siny ny lohany. Kotsa sy vizaka ary noana mafy Isariolona, ka lasa niverina nody.

Dia nipetraka izy nony tonga tany aminy. Nataniny teo amin'ny fanaovanjiro ny tongony dia natory izy. Fa nirehitra kosa ny tongony ka tonga lavenona.





# TOKO IV

Vao maraim-be dia taitra Isariolona fa nisy nandondòna ny varavarana.

— Iza izao? hoy Isariolona.

— Izaho ihany ity, hoy Rakotobe.

Nitsangana hamoha trano Isariolona fa niankarapoka mafy teo amin'ny tany.

— Tsy afa-mitsangana aho, hoy izy, fa tsy eo ny tongotro ilany.

Nataon-dRakotobe fa vazivazin'Isariolona izany, ka tamin'ny varavarankely izy no nihoatra niditra.

Io Isariolona mivalampatra eo ambony tsihy. Nalahelo mafy Rakotobe nahita azy, ka niampofo sy nanambitamby azy no sady nanontany hoe:

— Ary toa may ny tongotrao, anaka?

Dia notantarain'Isariolona azy avokoa ny nanjo azy. Ny hanoanan'Isariolona no hitan-dRakotobe fa tena nahatonga izany.



Nosakainy tao am-paosiny ny paoma telo, dia nomeny an'Isariolona:

— Ireto hano, anaka, fa paoma saika hohaniko hataoko sakafo ireto.

Nony efa voky tsara Isariolona dia velon-taraina indray fa mila tongotra vaovao.

— Mbola te handositra ihany angaha ianao?

Nanome toky azy anefa Isariolona fa ho hendry tsara amin'izay ary vonon-kianatra.

— Fanaon'ny ankizy toa anareo anie, anaka, ny milaza fa ho hendry rehefa misy tadiaviny.

Onena anefa Rakotobe nahita an'Isariolona nitalaho mafy, ka dia nanamboarany tongotra vaovao. Nataony tena tsara rafitra, ka faly sy nibitaka aok'izany Isariolona: — Izao dia izao ihany dia handeha aho, ry dada, kanefa tsy manana akanjo aho. Tsy nanam-bola anefa Rakotobe ka dia taratasy misy sarisary



voninkazo no namboariny hiakanjoin'Isariolona. Hodikazo no nataony kirarony, ary vodimofo dipaina no nampisatrohany azy.

— Fa mba aiza ny boky? hoy Isariolona.

— Ahoana anefa no hahazoantsika boky anaka?

— Mividy eny amin'ny mpivaro-boky ka.

— Tsy misy anie ny vola e.

Izay vao tena tsapan'Isariolona ny fahantran-drainy, ka onena mafy izy.

Napetak'ingahy Rakotobe ilay palitaony efa tonta sy mitampitampina dia lasa izy nivoaka.

Vetivety foana dia niverina izy nitondra boky famakian-teny. Ny palitaony no tsy teny aminy intsony, nefa ri rinina mamirifiry ny andro tamin'izay.

— Aiza ny palitaon'i dada?

— Nampafana ahy loatra iny, anaka, ka namidiko.

Fantatr'Isariolona anefa ny tena nivarotany azy, ka niantoraka tamindrainy izy namihina azy tamim-pitiavana.





# TOKO V

Indro Isariolona nivikiviky nitondra ilay boky vaovao nandeha any an-tsekoly. Vonombonona ery ny anao lahy hianatra. Nibosesika tao an-tsainy daholo izao hevitra rehetra izao, hoy izy anakampony:

— Mianatra mamaky teny aho anio, avy eo dia mianatra manoratra, vita izay dia mianatra manisa. Dia hikarama aho ka handray vola be, ka hividianako palitao volonondry i Dada, nefa aleoko palitao volafotsy sy volamena.

Injany anefa tany ho ho any, sodina sy amponga nidobodoboka ren'Isariolona. Niato kely izy nihaino. « Raha tsy izaho handeha ho any an-tsekoly izao dia mba lasa aho nijery, hoy izy anakampony ».

Nisalasala teo izy, nisalasala teo. Afaka izany dia tapakevitra ilay karilahy fa hihaino mozika.

— Sy!... Rahampitso indray aho mankany an-tsekoly, fa ndeha hijery kilalao aho aloha anio.

Dia nihazakazaka faingana izy namonjy ilay kianja malalaka nahitany olona be nifanisika manodidina ny lampihazo boribory voaravaka sy voahaingo lamba maro loko.



— Fa misy inona letsy eto? hoy Isariolona tamin'ilay zazalahy kely teo akaikiny.

— Fampisehoana sariolona mihetsiketsika leity a.

— Ka hoatrinona letsy ny fidirana?

— Ariary roa monja.

— Mba ampisambory letsy aho fa homeko ny an'ialahy rahampitso.

— Rahampitso letsy, fa mbola tsy misy aty amiko, hoy ilay zazalahy nihomehy.



— Vidio ariary roa ary letsy ny akanjoko a!

— Tsy ho kotsan'ny orana ve letsy aho manao ny akanjon'ialahy.

— Sahin'ialahy hoatrinona àry ny satroko?

— Izay satroka hampiakatra totozy eny an-dohako iny avy letsy!

Tsy nahandry intsony Isariolona ka dia hoy izy:

— Ento aty àry letsy ny ariary roa fa omeko an'ialahy ny bokiko.

— Ento aty ho ahy, fa ity ny volan'ise, hoy ilay mpivaroboky teo akaikiny, fa reny tsara ny resak'izy roalahy.

Dia lasan'ilay olona ny boky mbola vaovao nivarotan-dRakotobe ilay hany sisa mba palitaony.

Efa niantomboka ny fampisehoana vao tafiditra Isariolona. Ikotofetsy sy Imahakà no nifampiady hatsikana teo ambony lampihazo tamin'izay, ka toran'ny hehy ery ny mpijery. Fa nangina tampoka Ikotofetsy. Hoy izy nanondro olona iray tery aoriandriana tery:

— Fa tsy Isariolona ve io tazako io?

— Izy dia izy io, hoy Imahakà.

— Izy dia izy io, hoy ny naman-dry Kotofetsy sy Imahakà indray niredona.

— Isariolona Isariolona! Miakara ety ise!

Niakatra teny ambony lampihazo Isariolona. Tsy hita intsony ny fibitabitaky ny mpilalao nahita azy tonga teo.

Ny mpijery no tezitra be ihany. Nanjary tsy araka ny izy mantsy ny fampisehoana fa tapatapaka teo.

Tsy taitra akory anefa ireto mpilalao fa vao mainka nanohy ny horakoraka sy ny tehaka. Nolanjain'izy rehetra Isariolona.

Fa akory ny fahatahoran'ny mpilalao nony nitranga tampoka ny tompon'ny fampisehoana, fa olona mahatahotra: ny masony





mena mivaivay, ny volombavany lava mahakasika ny tany, ny vavany makadiry be. Rangory no anarany.

Nangina avokoa ny olona teo. Samy niparaaretra. Hoy izy nitrerona:

— Fa nahoana no tabatabain'ialahy ny fampisehoana?

— Tsy fahadisoako re tompoko ô, hoy Isariolona.

— Ho hitantsika izany rahariva!

Nony vita ny fampisehoana dia lasa nankany an-dakozy Rangory nijery ny sakafo. Nony hitany fa tsy ampy ny kitay, dia nantsoiny Ikotofetsy sy Imahakà, ka hoy izy taminy:

— Ento aty ilay sariolona iny hataoko kitay!



Nangovitra teo Ikotofetsy sy Imahakà. Dia lasa nibata an'Isariolona izy roalahy.

Nampahonena ery ny nijery an'Isariolona nikiakiaka niantso vonjy.

— Vonjeo aho, dada ô! Vonjeo aho e!

Na dia ratsy tarehy sy mampatahotra aza anefa ity Rangory ity, dia olona mba nanana fo antra ihany. Nangoraka ny fony nahita an'Isariolona efa dia tera-kovitra sy tera-katsembohana, ka hoy izy:

— Aoka izay ny ranomaso fa henoy izao: Mbola velona any ve ny ray aman-dreninao?

— Ny raiko no any, fa ny reniko dia tsy fantatro.

— Tsy ho raharaha ve ny hanjo an-drainao, anaka, raha dorako ao am-patana ianao! Koa tsy hanao inona anao aho; tsy maninona fa mba mihafy kely aho anio hariva na dia tsy masaka tsara aza ny laokako.

Nony henon'Ikotofetsy sy ny namany fa voaavotra Isariolona, dia nampirehetin'izy rehetra daholo ny jiro samy hafa loko isan-karazany teny ambony lampihazo. Dia samy avy izy ireo nandihy mandra-paharainan'ny andro.

# TOKO VI

Nony ampitso maraina, nampanalain-dRangory Isariolona ka nanontaniany hoe:

— Iza moa no anaran-drainao?

— Rakotobe, tompoko.

— Mahazo vola be ve izy?

— Tsy mba manam-bola mihitsy i dada. Vao avy nivarotra ny palitaony efa rovitra izy izao mba hividianany boky hianarako.



— Mahonena izany. Ity àry vola ariary dimy. Ariary dimy taloha io ka vola be mihitsy ankehitriny. Ndeha ento faingana any aminy.

Nisaotsaotra an-dRangory Isariolona, dia nanao veloma an'Ikotofetsy sy ny namany, ka lasa nody.

Nony mby teny an-dalana izy dia nifanena tamin-dRafosa mandringa sy tamin-dRapiso jamba. Mitondra tehina Rafosa, sady mitantana an-dRapiso.

— Manao ahoana Isariolona? hoy Rafosa.

— Ahoana no nahalalanao ny anarako?

— Fantatro tsara ny rainao. Hitako nipetraka teo an-tokonam-baravarana izy omaly hariva nangovitry ny hatsiaka.

— Tsy hangatsiaka intsony izy izao, fa patirao be aho.

— Patirao be hoe! hoy Rafosa somary naneso.

— Toa gaga ianao! Eny, manam-bola be aho! Dia navoakany tao am-paosy ny vola ariary dimy nomen-dRangory azy. Nony nahita ny vola Rafosa dia nanetsiketsika ny tongony malemy. Nihiratra kosa nijery azy ny mason-dRapiso, fa Isariolona kosa tsy nahita izany.

— Hataonao inona iny vola iny, hoy Rafosa nanontany.

— Hividianako palitao vaovao ho an' i dada sy boky famakian-teny ho ahy, fa hianatra tsara amin'izay aho.

— Mba jereo tsara aho, hoy Rafoŝa, fa ny fahazotoako nianatra ihany no nahatonga ahy ho malemy toy izao.

— Ary ny kiriko hianatra ihany koa no nahatonga ahy ho jamba, hoy Rapiso.

Tamin'izay indrindra, teo amin'ny foto-kazo akaiky teo, no niteny ny Tsikorovana:

— Sariolona! Tandremonao, aza henoina ny tenin'ny naman-dratsy, sao hanenenanao.

Fa nitsoriaka Rapiso, nianihany ny hazo, ka nataony indraim-bava Ratsikorovana.

— Nomeko lesona kely ilay tsivalahara fa mitsabatsabaka raharahan'olona.






Nony nandeha kelikely dia nijanona Rafosa ka hoy izy tamin'Isariolona:

— Te hampitombo ny haren'ise ve ise, ka ho tonga ariary zato, arivo, roa arivo iny ariary dimy iny?

— Eny, kanefa ahoana izany?

— Tsotra fotsiny r'ise ity a! Andao hiaraka aminay any Antanimborondolo fa aza mody.

Fa tsy nampihontsina an'Isariolona izany.

— Hody aho ka! Any izay i dada miandry ahy, angamba tena efa manahy mafy mihitsy!

Hatry ny omaly aho izao no sendra antambo foana, noho ny tsy fanekeko an'i dada.

— Mandehana àry letsy mody fa raharahan'ialahy ny an' ialahy!

— Mbà mieritreritra r'Isariolona! Manosi-bohon-tanana ny harena ange ise.

— Fa ahoana anefa no hampitombo azy faingana e? Hoy Isariolona taitra.

— Any Antanimborondolo dia misy saha antsoina hoe: Sahampahagagana. Alevina ny vola ariary dia tondrahan-drano roa siny. Dia raradrarahana sira kely, ka lasa ise matory. Mankany ise ny ampitson'io, ary hahita hazo midoroboka rakotry ny vola be izaitsizy, hoy Rafosa.



— Koa raha iny vola ariary dimy iny izany no ambolen'ise dia tsy ho hita isa intsony ny vola ho azon'ise ny ampitson'io, hoy kosa Rapiso.

— Eny àry, hanomezako anareo izany ho valisoanareo.

— Tsy misy inona akory r'ise ; izahay sy Rapiso akory tsy mitady harena fa mba manao asa fiantrana fotsiny.

Tena mba be fitiavana izany raha olona ! hoy Isariolona anakampony. Dia hoy izy :

— Hiaraka aminareo àry aho.

Efa alina dia alina ny andro no tonga teo amin'ny « Hotely tsara fandray » izy ireo.

— Miato kely eto isika aloha hisakafo, hoy Rafosa. Amin'ny misasakalina indray isika no miainga, dia ho tonga vao maraim-be any Antsahampahagagana.

Na dia tsy mbola noana loatra izy ireo dia samy nipetraka hisakafo.

Trondro aloha ny an-dRapiso no nohaniny. Nefa nataony fa tsy dia tsara loatra io ka intelo izy no nangataka vary sy henankisoa ritra.

Ny an-dRafosa indray dia nifandimbiasany novelezina ny bitro sy ny henan-tsipoy ary mbola nampiany akoho telo indray mihinana. Tapitra ireo vao nahatsiaro voky izy. Fa Isariolona tsy mba nihinana afa-tsy tapa-mofo kely fotsiny.

Nony efa samy nahalany izy ireo dia lasa natory. Rapiso sy Rafosa no iray efitra. Isariolona kosa dia tamin'ny efitra ilany. Nasain'izy ireo hofohazin'ny mpanao otely izy raha misasakalina.

Avy hatrany Isariolona dia tra-tory, ka nahafinaritra azy ery ny nofiny: hitany saha iray voavoly hazo iray lehibe mamoa milonjehitry ny vola. Injay anefa nisy namoha azy, fa nisasaka ny alina.

— Efa lasa ireo namanao, hoy ilay tompon'ny Otely, fa nahazo telegirama izy ireo nanafatra azy hody faingana fa marary hono ny zanany lahimatoa.

— Ka efa voaloany ve ny vola vidin-tsakafo?

— Tsia, tompokolahy, tsy mbola nandoa izy ireo.

— Raharaha izany! hoy Isariolona. Ka aiza àry, hono, no fotoana?

— Miandry anao any Antsahampahagagana, hono, izy rahampitso mbola maizimaizina.

Naloan'Isariolona ny vidin-tsakafony sy ny an'ireo namany, dia lasa izy.

Mikitroka be ny zavona, ka zara fa hita ny lalana. Ny ramanavy no hita misidina etsy sy eroa mila hahakasika an'Isariolona, ka miahotrahotra be ihany izy raiki-tahotra. Lasa ihany izy. Fa indro teo amin'ny vatankazo nisy bibikely iray manjelanjelatra.

— Iza io? hoy Isariolona nanontany azy.

— Izaho no avelon'ilay Angely miteny, hoy ilay bibikely namaly tamin-peo malefaka.

Tonga eto aho fa ity misy torohevitra ho anao. Mandehana ento miverina any amin-drainao ny vola sisa. Ary aoka ianao tsy hatokitoky na hinohino foana ireo olona mampanantena harena, fa mpamitaka ireny.

— Tsia! Ho tohizako ihany ny diako!

— Tadidio àry fa ny zaza mafiloha tsy hay tenenina anie ka ho tra-nenina na ho ela na ho haingana.

— Izany foana ny anao no averimberina. Tafandria mandry, ry Angely!

— Tsarà mifoha, r'Isariolona. Hiaro anao amin'ny jiolahy anie ny alina.

Vao niteny izany ny Angely dia nanjavona tsy hita intsony, ary vao mainka nihamaizina noho ny teo aloha ny lalana.

# TOKO VII



Izahay ankizy itony manko, hoy Isariolona, dia tena mampalahelo mihitsy. Samy avy ny olona miteny anay, hatramin'ny Angely avy no mananatra anay. Noho ny bedibedin' ilay iny tsy nekeko izao dia tsy maintsy hiharandoza aho. Raharaha izany marina! Ny jiolahy avy no lazaina fa tsy maintsy hifanenako eny an-dalana. Soa ihany aloha fa tsy marina akory izany jiolahy voalazany izany fa natao fampitahorana ny ankizy fotsiny. Ary na dia mifanena aminy aza moa aho, tsy ho teneniko ve izy hataoko hoe:

— Ny lalanareo zorina, fa tsy mba izaho no tsy ahaiza-miaina.

Vao tsy tapitra akory anefa ny eritreritr'Isariolona no injay toa nisy feo henony tany aoriany tany.

— Nitodika izy, ka indro alok'olona roa misalobona gonin' arina, mihazakazaka tsy re tsaika toy ny matoatoa nanaraka azy. Niezaka Isariolona nihazakazaka, fa vao tsy nandingana indray mandeha akory izy dia henony fa nisy nisambotra azy tamin'ny akanjony sy niteny taminy hoe:

— Ny vola sa ny aina?

Tsy nahateny Isariolona, tsy nahavolana, fa nivandravandra fotsiny teo, toy ny gaga, toy ny milaza amin'ireto jiolahy fa tsy





manam-bola am-paosy izy na dia voamena iray aza.

— Aiza ny volan'ialahy, fa raha tsy izany, matinay ialahy anio, hoy ny jiolahy. Rehefa avy mamono an'ialahy izahay, dia ho vonoinay koa rain' ialahy.

— Tsia, tsia, aza vonoina izy, hoy Isariolona nikiakiaka, tamin'izay dia nikorintsana ny vola tao am-bavany.

— Ilay adala ity, hay nafenin'ialahy ao ambany lela ny vola. Andraso fa hainay foana ny manesotra azy tao am-bavan'ialahy.

Noraisin'ny iray tamin'ny orony Isariolona. Ny iray kosa nandray azy tamin'ny saokany. Dia noteren'izy roalahy Isariolona hanokatra ny vavany, fa aim-bery foana.

Nihidy ny vavan'Isariolona.

Nandray antsipika ilay jiolahy kelikely, ka nasisiny tao amin'ny elanela-molotr'Isariolona, fa nogejain'Isariolona nokaikerina ny tanan'ilay jiolahy ka niendaka ny hato-tanany. Akory ny hagagan'Isariolona nahita fa hodi-tanan-tsaka no naloany tam-bava.

Niady mafy Isariolona, ka nony ela votsotra tsy tanany. Nanao tongotra an-katoka izy, nanavotra aina. Nanenjika azy iretsy jiolahy. Efa nangiran-dratsy ny andro, nefa mbola nifanenjika foana izy ireo. Tonga teo amoron-kady lalina iray Isariolona.

Niezaka mafy dia mafy izy nitsambikina ka tody tery ampita. Nitsambikina koa ireto jiolahy, fa tsy mba niezaka ka latsaka tao anaty ranom-potaka.

— Eo ianareo sy ny ranom-potaka, hoy Isariolona naneso azy.

Noheveriny ho maty tao izy ireo. Fa nony nitodika izy dia hitany fa hay mbola tao ihany izy ireo nanenjika azy.

Nahatsiaro reraka Isariolona, ka nianika hazo. Mba nianika koa iretsy jiolahy fa tsy nahafaka.

Tsy niaiky ho resy anefa iretsy, ka nitaomany kitay maina teo ambodin'ilay hazo dia norehetany afo. Nirehitra niledaleda ny hazo. Natahotra ny ho may Isariolona ka nitsambikina avy eny ambony hazo sy nihazakazaka nandositra indray.

Nenjehin'ny jiolahy ihany Isariolona.





# TOKO VIII

Efa saika kivy izy no iry tazany tranokely iray fotsy mahafinaritra:

— Raha izao mantsy aho no mba nanan-kery kely hanatrarako iry trano iry, hoy izy, dia voavonjy.

Dia vao mainka nanezaka mafy izy. Reraka mafy tokoa Isariolona vao tonga teo amin'ilay trano. Nandondona mafy izy fa tsy nisy namaly.

Kely sisa dia ho tratran'ny jiolahy my anao, ka tera-kovitra mafy. Nodakany sy nodoniny ny varavarana. Toy ny nahita tovovavy manga volo tsara tarehy nitraka nanarangarana teo ambaravarankely izy, nefa ny varavarana mbola mihidy ihany.

Norombahan'ireo jiolahy izy, ary hoy ireo taminy:

— Tsy afaka intsony ialahy amin'ity indray mitoraka ity. Nangovitra aok'izany Isariolona.

— Omen'ialahy anay ve leity ny volan'i alah sa tsia?

Fa tsy namaly Isariolona.

— Hitanay foana ange ny hamohanay ny vavan'ialahy.

Navoakan'izy roalahy ny antsipika maranitra, ka natsatony tao an-damosin'Isariolona. Soa ihany fa hazo mafy no nanaovana an'Isariolona ka niforitra fotsiny ny lohan'ilay antsipika. Hany ka very hevitra fotsiny teo ireo jiolahy.

— Ndao hahantona, hoy ny iray.

Teo no ho eo ihany, dia nafatony tao an-damosiny ny tanan'Isariolona, nataony an-tsangory teo amin'ny tendany ny tady ary nahantony teo amin'ny sampankazon'ny oaka iray izy.

Dia lasa izy roalahy nipetraka teo amin'ny ahitra, niandry ny hahafatesan'Isariolona.

Afaka anefa ny adiny telo, Isariolona mbola io ihany mitsipatsipaka sy mihizingizina.

Reraky ny niandry ireto jiolahy ka nanao tamin'Isariolona hoe:

— Veloma fa rahampitso indray. Antenainay fa efa maty ialahy amin'izay.

Nifofofofo mafy ny rivotra. Natolatolany Isariolona, ka vao maika nipinty ny tady nanery ny vozony, any ka mila hanapina ny fiainany. Na izany aza anefa dia tao ihany ilay fanantenany fa tsy maintsy hisy olona tsara fanahy handalo eo, hamonjy azy.

Fa tsy nisy olona nandalo teo. Dia tonga tao an-tsainy ny sarin-drainy ka hoy izy nibadabada:

— Dada ô, raha mba teo mantsy izay ianao...

Tsy afa-nanohy izy.

# TOKO IX

Nahita an'Isariolona natolatolaky ny rivotra teo amin'ny hazo nihantonany ilay zazavavy manga volo, ka nalahelo sy ontsa aok'izany.

Notehafiny in-telo ny tanany, dia indro voromahery no tamy nipetraka teo am-baravarankely:

— Inona no ilainao, ry Andriambavy tsara tarehy? hoy ilay voromahery.

**(fa Andriambavy monina ao amoron'ala ilay zazavavy)**

— Mandehana manidina faingana any amin'ilay zaza sariolona, dia tapaho amin'ny vavanao ny tady, ka ampatorio tsara eo ambony ahitra ilay zaza.

Dia lasa ny voromahery. Poa toa izay dia tafaverina izy niteny hoe:



— Tanteraka, Tompokovavy, ny teninao. Toy ny efa maty mihitsy no fijery azy, nefa ataoko fa tsy dia ho izany tsy akory.



Niteha-tanana indroa indray ilay Andriambavy, dia indro alika kely lava volo no tamy. Nanao ny ankanjon'ny mpitarika izy, ary misatroka akorandriaka misy tsilony telo voaravaka volamena. Mivolon-tsokolà ilay akanjony, ary parasily mena kosa no pataloha nanaovany.

— Avia aty, ry Mailaka, hoy ny Andriambavy tamin'ilay alika. Izao dia izao ihany, manomàna kalesy iray farany izay tsara. Ndeha alaovy ento aty amiko ilay zazalahy mandry eo ambodin'ny oaka lehibe. Raiso moramora izy, dia ampandrio ao anaty kalesy amim-pitandremana tsara.

Dia lasa i Mailaka.

Tsy ampy toy inona dia indry kalesy mahafinaritra taritin'ny totozy fotsy roanjato. Napoapoakan'ny mpitarika kalesy ny karavasy, ka vetivety foana dia tafaverina ilay kalesy.

Noraisin'ny Andriambavy Isariolona ka nentiny tao an'efitra miloko manga tsara dia tsara. Avy eo dia nampiantso dokotera faran'izay mahay indrindra teo amin'ny faritaniny izy.

Vetivety foana dia tamy ireto mpitsabo raindahiny: ny Goaika aloha, vao ny Vorondolo, ary farany dia ny Angely.

Tompokolahy, hoy ny Andriambavy tamin'ireto dokotera nanoloana ny fandriana natorian'Isariolona, mba lazao ahy kely raha velona na maty ity zaza ity.



— Araka ny hevitro dia efa maty mihitsy izy, raha tsy izany dia misy antenaina kely, hoy ny Goaika.

— Miala tsiny aho raha mitsipaka ny voalazan'ny namako teo, heveriko mantsy fa mbola velona ihany izy, raha tsy dia hoe efa maty angaha, hoy ny Vorondolo.

— Mba ahoana ny hevitrao, hoy ny Andriambavy tamin'ny Angely.

— Heveriko fa raha dokotera hendry dia tokony hangina rehefa tsy manan-ko lazaina. Sady tsy vahiny amiko ny endrik'ity zaza ity.

Nahiratr'Isariolona ny masony dia nakimpiny indray.

— Zaza tsy mahalala menatra, tsy valahara, mpirenireny foana, hoy ihamy ny Angely.

Dia nisaron-doha Isariolona.

— Zaza tsy mahay maneky, fa manao izay hahafatin'ny alahelo ny rainy mahantra.

Tamin'izany teny izany, dia injany fa heno misy mitomany.

Gaga ireto nanatrika nahita fa Isariolona no nitomany nony naingaina ny lamba.



# TOKO X

Andro vitsivitsy taty aorian'io dia sitrana soa aman-tsara Isariolona, ka efa afa-nitsangantsangana. Nanontanian'ny Andriambavy azy izay rehetra nitranga taminy. Dia notantarainy avokoa.

— Ka nankaiza ireo vola ireo, hoy ny Andriambavy?

— Very, hoy Isariolona.

Vao avy niteny izany lainga izany izy dia nihalava indray ilay orony efa lava.

— Very aiza?

— Tany anaty ala, hoy ihany Isariolona.

Tamin'io lainga io dia nihalava nihalava ihany ny orony. Noho ny orony nihalava loatra dia voasembatsembany Isariolona ka tsy nahay nitodika, hany ka isaky ny mitodika izy, voadonan'ny rindrina na ny farafara ny orony. Vaky nihomehy ny Andriambavy nahita izany.

— Fa inona no mampihomehy anao? hoy Isariolona nanontany sady menamenatra.



— Ny lainganao no mampihomehy ahy : mora fantatra amin' ny orony anie ny mpandainga e!

Menatra mafy Isariolona ka saika handositra, fa tsy afanivoaka ny varavarana noho ny orony diso lava loatra.

Navelan'ny Andriambavy nitomany nidradradradra teo Isariolona, mba ho saziny. Fa nony efa hitany fa raiki-tahotra be Isariolona dia onena izy ka niteha-tanana indray mandeha.

Dia indreny sarivazo maromaro niditra tamin'ny varavarankely, notsaingotsaingohiny ny oron'Isariolona ka tafaverina tamin'ny toetrany taloha.

Nisaotra ny Andriambavy tamin-dranomaso Isariolona.

— Tianao ve ny mijanona eto amiko? hoy izy tamin'Isariolona.

— Sitrako tokoa izany, nefa inona no hanjo an'i dada?

— Efa nihevitra ny momba azy aho. Nafarako izy, ka ho tonga eto alohan'ny ilentehan'ny masoandro.

— Faly ery aho fa efa tsy handriko ny hamihinako azy. Avelanao hitsena azy ve aho?

— Mandehana, nefa tandremo sao very.

Fa raha vao tonga teo ambodin'ilay oaka Isariolona, dia iry tamy Rafosa sy Rapiso.



— Inty eto Isariolona malala, hoy Rafosa, fa inona no ataon' ise aty?

Dia notantarain'Isariolona azy avokoa ny rehetra nanjo azy, toy ny hoe: nisy jiolahy nitady haka ny volany, ny nahavoaavonjy azy.

— Tena mba mampalahelo izany, hoy Rafosa. Raharaha mihitsy. Efa tsy anerany raha ny haratsian'itony tany onenantsika itony... Fa mba voahazon'ise ihany ve ny volan'ise? hoy ihany izy nanontany.

— Eny, aty amiko avokoa, afa-tsy ilay ariary nomeko ny mpanao otely.

— Ataoko, hoy Rafosa, fa raha manaraka ny torohevitro ise, rahampitso ihany dia mahazo arivoarivo! F'inona ange no tsy anarahan'ise anay any Antanimpahagagana?

— Tsy misy hevitra raha anio. Andro hafa indray aho mankany.

— Indrisy! Raha izany, hoy Rafosa, dia aoriana loatra. Nisy Andriandahy nividy io tany io, ka rahampitso ihany dia tsy azo atao intsony ny mamboly vola ao.

— Fa lavitra ve izany? hoy Isariolona nanontany.



— Lalana antsasak'adiny monja avy eto. Hiaraka aminay ve ise?

Teo Isariolona nisalasala. Tsaroany ny tenin'ny Andriambavy sy ny Angely. Nanifikifi-doha izy, ary farany dia niteny hoe:

— Raikitra àry fa hiaraka aminareo aho.

Dia lasa izy ireo. Ary nony nandeha elaela dia tonga tamin'ny tanàna iray atao hoe « Faisana ». Alika mahia no hita eny andalana rehetra eny, dia akoholahy tsy mba misy sanga.

Novakivakian'izy ireo ny tanàna dia nijanona teo amin'ny saha iray.

— Mandavaha tany, hoy Rafosa, ka alatsaho ao ny volan'ise. Totofy tany, dia tondraho rano in-droan'ny siny.

Narahin'Isariolona tsy nisy nipika ny tenin-dRafosa: nandavaka izy, nataony tao ny volany, dia naka rano tamin'ny tatatra teo izy namenoany ny satrony, ka nitatitra rano izy nanondrahana ny lavaka.

— Andao amin'izay isika hody, hoy Rafosa. Mahazo miverina ise r'Isariolona rehefa afaka antsasak'adiny, fa ho hitan'ise ilay hazomaniry mavesatry ny vola.

Somebin-kafaliana Isariolona ka nisaotsaótra azy roalahy sy nampanantena valisoa azy roalahy vokatry ny hafaliam-pony.



— Ny anay ny valisoa, hoy izy roalahy, dia ny nampianaranay an'ise ny fomba haingana sady tsotra fampitomboan-karena.

Dia lasa izy roalahy.

Niverina tany an-tanàna Isariolona, ary nanomboka niandry ny antsasak'adiny. Rehefa hitany fa ampy tsara ny fotoana dia lasa izy niverina nankany Antanimpahagagana.

Mailamaila-pamindra ery izy. Nidobodoboka ny fony. Vetsovetsom-pikasana moa izao nameno azy izao ny amin'ny hampiasany ny volany. Nony efa akaikikaikin'Antanimpahagagana izy dia niato kely, nitazatazana ilay hazomaniry noheveriny fa efa mavesatry ny vola, fa tsy nahita na inona na inona.

Nandroso ihany izy, fa mbola tsy nahita. Dia niditra tao Antanimpahagagana. Natoniny ilay lavaka nandatsahany ny vola: foana sy tsy nisy na inona na inona.

Tamin'izay dia nandre hehy nitokelaka mafy be Isariolona. Nitodika izy ka hitany teo ambony hazo akaiky nisy boloky anankiray mihaotra.

Nisafoaky ny hatezerana Isariolona, ka nanao hoe:

— Inona no ihomehezan'ialahy?

— Ny iomehezako ve? Mangitikitika ahy ato ambany heliko.



Dia naka rano indray Isariolona natondrany ny vola namboleny. Fa mbola injay indray ilay boloky fa nitokelaky ny hehy mafy dia mafy noho ny teo.

— F'inona loatra no dia mampihomehy an'ialahy, r'ilay boloky midaodaom-bava ity a?

— Ireny olona ketrina minomino foana ny hadalana rehetra lazaina azy ireny no mampihomehy ahy.

— Izaho ve no ataon'ialahy izany?

— Ianao tokoa, r'Isariolona, fa mora ambakaina loatra ianao ka mino fa azo ambolena ny vola, azo tangosana toy ny tsaramaso. Izaho koa mantsy dia efa mba voan'ny toy izao, saingy voasazy aho ka tsy namerina intsony. Ary fantatro izao fa raha te hahazo vola betsaka dia tsy maintsy miasa. Nony nody tany an-tanàna ianao dia niverina teto Rafosa sy Rapiso, nohadiany nosokirina tao ny volanao, dia lasa izy nandositra, rehefa avy nanototra ilay lavaka.

Tsy ninoan'Isariolona ny voalazan-dRaboloky. Nolavahany



indray ny tany nandevenana ny vola. Nandavaka izy, nandavaka, fa tsy nahita vola na dia iraimbilanja aza.

Hany heriny dia lasa nody, ka nivantana tany an-trano fitsarana, nitory azy roalahy mpisoloky sy mpangalatra.

Rajako antidahy iray no mpitsara, misolomaso volamena. Nanongilan-tsofina tsara tamin'ny fitantaran'Isariolona ny nitranga izy.

Vao tapitra ny tantaran'Isariolona dia nampiantsoiny ny zandary. Alika makadiry be anankiroa no ireto tamy nanao fanamiana zandary. Dia hoy ny Mpitsara:

— Ilay adala io, hono, nangalarana vola ariary efatra. Samborv ileio, ka ampidiro any am-ponja any.

Saika nanda Isariolona, fa notaritin'ny Zandary.

Efa-bolana Isariolona no nihiboka tao am-ponja, ary saika tsy afaka tao raha tsy niverina avy nandresy tany an'ady ny zanaky ny Mpanjaka. Noho ny fandresena mantsy dia nasaina novotsorana daholo ny gadra rehetra tao amin'ny faritaniny.

# TOKO XI

Raha vantany vao afaka Isariolona dia namantana tany amin'ny Andriambavy.

— Maro izay loza nihatra tamiko izay, hoy izy anakampo! Hatramin'izao dia ho zaza mahay manaiky aho. Tsapako tsara izao fa tsy maintsy iharan'ny sazin'ny tsy fanekeny ny ankizy. Efa ao amin'ny Andriambavy ve izao i Dada, ka hifankahita izahay? Havelan'ny Andriambavy ve ny hadisoako? Mba tena tia ahy tokoa izy sy nanavotra ahy!

Nihazakazaka arak'izay tratry ny ainy Isariolona. Teo amin' ilay tany voavoly ahitra maitso nisy ilay trano fahiny dia tsangambatolalaka lehibe no hitany, ary izao no soratra teo:

**« Ato no milevina ilay andriambavy matin'alahelo noho ny nandaozan'Isariolona azy ».**

Vao avy namaky izany Isariolona dia rafitra nigogogogo nitomany:

— Aiza izao no hahitako an'i dada, hoy izy, hanao ahoana no hanjo ahy irery eto an-tany? Iza no hamelona ahy? Aiza no hatoriako?



Tamin'izay anefa dia nisy voromailala iray lehibe nanidina ambony dia ambony. Nijanona izy nony nahita an'Isariolona, ka nanao taminy hoe:

— Nahoana no dia malahelo mafy toy izao ianao, anaka?

— Very aho, tsy hitako izay hahitako an'i Dada!

— Sao dia mba mahafantatra ankizy atao hoe Isariolona ianao?

— Sariolona hoe?... Izaho izany!

— Koa tsy fantatrao koa ve ingahy Rakotobe?



— Ataoko f'i dadako izay! Mbola velona any ve izy?

— Navelako tany amoron-dranomasina izy, efa ho hateloana izay. Ary efa ho efa-bolana mahery izao no nitetezany an'izao tontolo izao, nitady anao fa tsy nahita.

— E... Raha izao mantsy aho no mba manana elatra!

— Te hiaraka amiko ve ianao? Mitaingena àry ato andamosiko.

Teo no ho eo ihany dia nitaingina tao an-damosin'Ivoromailala Isariolona. Vetivety foana dia tafakatra ambony be izy. Niala sasatra kely izy ireo dia nanohy ny diany, ka nony ampitso vao mangiran-dratsy tonga teo amoron-dranomasina.

Napetrak'Ivoromailala Isariolona, dia lasa indray izy nanidina.

Olona maro be no nanemitra ny torapasika, mihorakoraka sy manofahofa tanana no sady mijery ny ranomasina.

Dia nanatona vehivavy antitra iray Isariolona nanontany hoe:

— Fa misy inona eto?

— Misy lehilahy antitra iray, hoy izy, very anaka, ka vao niondrana hijery azy any am-pitan-dranomasina. Lakana no nitaingenany. Misamboaravoara be anefa ity ny ranomasina, ka mety hilentika ny lakana.

Dia lakana iray teny am-povoandrano no notondroin'ity vehivavy.

Nijery sy nandinika Isariolona, ka nihoraka no sady feno alahelo mafy.



— I dada iny! i dada iny!

Ilay lakana amin'izany, efa mihilangilana, mbetika toa milentika tsy hita, mbetika toa misavoana atoraky ny onja.

Dia lasa Isariolona nianika ny moron-dranomasina avoavo, niantsoantso an-drainy, nanofahofa tanana sy mosara.

Nahatazana azy Rakotobe ka nahafantatra azy na dia efa lasan-davitra aza. Nesoriny ny satrony, mba nahofahofany koa toy ny miteny hoe: « Tiako dia tiako tokoa, anaka, ny miverina, fa misamboaravoara loatra ny ranomasina ka tsy afa-mivoy aho ».

Tampoka, iny onjandrano mafy dia mafy niantsampy teny amin' ilay lakana, ka nanafotra azy tsy hita intsony.

— Mampalahelo ilay rangahy, hoy ny mpandranto ontsa sy nalahelo.



Dia heno tamin'izay fa nisy hiaka niharo tomany. Hay Isariolona no nitsambikina avy eny ambony harambato, ndeha hamonjy an-drainy. Noho izy vita tamin' ny hazo dia nitsinkafona fotsiny, ary afa-nilomano mora foana. Mbetika izy milentika, mbetika ny tanany sy ny tongony ihany no mitranga ery lavitra afovoan-dranomasina ery: nony ela dia tsy tazana intsony.

Avy be ny orana. Migodona ny andro. Tselatra moa izao. Riadriatra moa izao.

Nony ampitso maraina vao maizimaizina, dia nahatazana faritra toy ny tany Isariolona: Nosy io.

Nataony izay tratry ny ainy hahatongavany eny, fa tsy afaka izy. Dia iny onja mahery niantoraka teny aminy, ka nanipy azy teny amin'ny torapasika.

Nihamanga ny lanitra. Indry ery ny masoandro. Nanjary tony dia tony ny ranomasina mova tsy irony farihy manjepizepy irony.

Nijery ny manodidina Isariolona, sao mba sendrasendra ma-





hatazana lakana, fa hany hitany dia ny tany sy ny ranomasina.

Velona alahelo sy rafitra nitomany izy nony nahatsapa fa izy dia izy irery no amin'ity tany tsy misy olona.

Tampoka, iny misy trondro iray lehibe nisosa nanamorona tazan'Isariolona.

— E, ry andriamatoa Trondro ô, hoy Isariolona taminy, fa tsy hitany izay anarana hiantsoany azy, mba azonao atao ve ny milaza amiko izay toerana ahazoana misakafo?

— Eny, tompoko, hoy ilay lambon-drano, niseho ho mahalala fomba. Mombà amin'ny lalankely eo atsimonao, ka mizora mahitsy hatrany.

— Ary hono ho aho, fa ranomasina no fonenanao, tsy nahita lakana nandalo nitaingenan'i dada ve ianao?

— Ataoko fa tsy maintsy nilentika izy izay, fa mafy be ny tafiodrivotra halina.

— Ary i dada?

— Ataoko fa nohanin'ny Trozona masiaka sy mampahory izy.

— Fa lehibe angaha izany Trozona izany?

— Eny, tena lehibe tokoa, fa lehibe lavitra noho ireny trano



mirihana dimy ireny izy, ary ny vavany dia sady midadasika no lalina, hany ka na dia lamasinina iray aza dia omby ao mora foana.

Nisaotra ilay lambondrano Isariolona, dia lasa nihazo ilay lalankely. Mitodika izy raha sendra misy feo reny, na dia ny rantsankazo milatsaka aza, fa sao hono Itrozona no miseho.

Nandeha an-tsasak'adiny izy vao tonga tao amin'ny tany iray atao hoe: « Tanànan'ny tantely tia asa ». Olona mivezivezy miasa no hitany mameno ny arabe rehetra. Tsy misy na dia iray aza izay mba hoe olona mpirenireny foana.

— Tena mba tsy azoazoko loatra ity toerana ity, tsy misy mahafinaritra ahy na dia kely aza. Tsy mba natao hiasa aho, hoy Isariolona.

Fa hataony ahoana angaha izao no hahitany hanina! Hitady asa ve? Hangataka ve? Menatry ny hangataka anefa izy. Ny antitra sy ny kilemaina ihany mantsy hono no tsy afa-miasa sy mahazo mangataka eny an'arabe, hoy ny rainy, fa ny sisa rehetra dia tsy maintsy miasa avokoa vao manan-ko hanina.

Iny eny lehilahy iray mandalo, sempotra sy tsemboka dia tsemboka, mitarika sarety roa feno hanina. Natonin'Isariolona



ilay lehilahy, ka hoy izy taminy somary menatra:

— Mba omeo vola ariary aho, tompoko, fa noana mafy.

— Tsy ariary fotsiny no homeko anao fa ariary dimy, raha ampianao mitarika ireto sarety ireto aho.

Tezitra Isariolona, ka hoy izy:

— F'izaho angaha biby no hitarika sarety?

— Hay! eny àry, dia ho hitantsika raha izany avonavonao izany no hahitanao hanina.

Efa ho roapolo izao no olona nangatahin'Isariolona hanina, nefa tsy nisy nanome. Nanao toy izany ihany izy antsasak'adiny.

Farany, vehivavy iray nitondra siny roa feno rano no nandalo.

— Mba avelao re aho, tompoko, hisotro rano amin'ny sininao, hoy Isariolona efa matin' ny hetaheta.

— Misotroa izay laninao, hoy ilay ramatoa nametraka ny sininy.

— Afaka hetaheta aho, hoy Isariolona, fa ny hanoanana no mbola mamely.

— Ampio mitondra ny siny iray àry aho, dia homeko tapamofo dipaina ianao, hoy ilay Ramatoa, ary mbola hampiako mangahazo sy mofomamy koa izany.

Nilendalenda ery Isariolona nihevitra izany hanim-be izany.

— Eny àry, tompoko, fa ho entiko ny siny iray.

Vao tonga tao an-trano dia nasain-dRamatoa nipetraka teo ambony tsihy madio mivelatra Isariolona. Indreo tokoa fa efa vonona eo ny sakafo nampanantenaina. Poa toa izay dia lanin' Isariolona ireo sakafo. Nony efa voky tsara izy dia nisaotra an' ilay Ramatoa. Fa nony nandinika azy tsara izy dia taitra sady nanao hoe:

— Tena mba tsy misy hafa aminao izay andriambaviko izay, na ny volo na ny volomaso.





Marina raha tsy ianao mihitsy no izy. Nijaly tokoa aho nieritreritra fa veriko ianao...

Dia rafitra nitomany nigogogogo Isariolona no sady nandohalika nanoloana an-dRamatoa.

Feno fangorahana ny Andriambavy nahita izany, ka vaky vava nanao hoe:

— F'inona no nahafantaranao ahy? Mbola tovovavy kely anefa aho fony ianao nandao ahy, fa izao dia efa Ramatoa toy ny efa reninao?

— Ny fitiavako anao no nahafantarako anao.

# TOKO XII



Gaga Isariolona nahita ny fiovan'ny Andriambavy:

— Nataonao ahoana ange no nahalehibe anao vetivety toy izao e? hoy izy nanontany azy. Mba azonao atao ve ny milaza izany amiko? Mba te hihalehibe tokoa mantsy aho!

— Malahelo aho milaza aminao fa tsy mba miova rehefa sariolona.

— Efa dia mankaleo ahy mihitsy anie izany sariolona izany e, hoy Isariolona mba naniry te ho olona.

— Mora foana izany raha mendrika izany ianao.

— Ka inona àry no tokony hataoko?

— Miseho ho tena olona, toy ny zaza hendry.

Dia nanome toky àry Isariolona fa tsy handainga intsony, tsy hirenireny intsony, fa mba hianatra kosa.

Ny ampitso maraina àry, dia lasa nianatra izy. Hehy moa ny an'ny mpianatra nahita azy. Samy avy ny ankizy namazivazy azy. Ny sasany mandrombaka ny satrony, manintona ny akanjony; ny sasany mitady hamatotra ny tongony sy ny tanany mba hampandihy azy. Tsy naharitra intsony Isariolona ka nitodihany ireto ankizy, ary hoy izy niteny tamim-pahatezerana:

— Tandremon'ialahy isany tsara! Tsy ny hihomehezana sy ho vazivazina akory no nankanesako aty.

Na izany aza anefa, dia nisy ankizy anankiray tamin'ireo ankizy ireo niseho ho tena sahisahy ka saika nanintona an'Isariolona tamin'ny orony.

Vao tsy nahavoakasika an'Isariolona akory anefa izy, dia nihodinan'Isariolona sy noveleziny daka mirivorivo. Dia tsy naha-



sahy azy sy nanjary tia azy ny ankizy rehetra. Noderain'ny mpampianatra manokana izy fa nazoto sy kinga saina. Izy foana no voalohany tao an-tsekoly, ary izy koa no mody farany indrindra. Fa tsy mahay mifidy namana anefa izy, ka io no tena mahavoa azy: saika ankizy maditra sy ratsy toetra avokoa no namany. Miteny azy foana ny mpampianatra noho izany, torak'izany koa ny Andriambavy:

— Tandremo, r'Isariolona, ndrao voatariky ny naman-dratsy any amin'ny kizo sy be fandrika ianao.

— E, e! Tsy misy atahorana izany e, hoy Isariolona.

Indray andro anefa, raha iny ndeha hianatra iny izy, dia nifanena tamin'ny antokon'ankizy vitsivitsy. Namany ireo, ka hoy ireo taminy:

— Efa ren'ialahy ve, letsy, ny vaovao? Misy Trozona tazana letsy ary amorondranomasina ary! Lehibe sy avo toy ny tendrombohitra ilay izy. Ndao ialahy hiaraka aminay hankany amorondranomasina.

— Tsia, ndeha hianatra aho.

— Tsy raharaha letsy izany a, fa misy antony inona anefa izany! Tena efa mankaleo mihitsy.

— Ka ahoana izao no hataon'Ineny?

— Tsy ho fantany, letsy a!

— Rahampitso rehefa mirava aho mijery ny Trozona.

— F'ialahy ve adala! Trozon'ialahy inona no hiandry an'ialahy eo. Andao moa, letsy a, afaka adiny iray monja ange isika dia miverina e!

— Ndao àry; ka izay tonga aloha, hoy Isariolona.

Dia lasa tokoa r'ilay adala kely isany nihazakazaka, ny boky sy ny kahie eny an-tanana ihany.

Tonga teo amoron-dranomasina, fa tsy nahita trozona akory Isariolona.

— F'aiza izany izy?

— Mbola lasa nisakafo, letsy, izy a, hoy ny namany iray nihomehy.

— Raha tsy izany dia lasa natory, hoy kosa indray ny iray.



Naheno izany ireto ankizy ka samy avy nihomehy sy naneso. Teo vao tsapan'Isariolona fa fanesoana sy fanadalana azy fotsiny izao.

— Fa nahoana no nitantaranareo lainga aho, hoy izy tezitra mafy?

— Ny hitarika an'ialahy tsy hankany am-pianarana no nilazanay izany. Mahasosotra anay ny mahita an'ialahy mianatra sy mahay. Mba manan-kambo anie, letsy, izahay e!

— Ka inona izany no hataoko hahafaly anareo?

— Aoka izay ny fianarana, raha tsy izany, matinay ialahy.

— Mampihomehy ahy ianareo, hoy Isariolona nihodinkodindoha.

— Sariolona, hoy ilay lehibe indrindra, aoka ialahy tsy hiseho ho mafy loha eo. Raha sahy ialahy, izahay koa mba vonona. Izay ialahy irery letsy. Izahay ange ka fito mianadahy e!

— Tsy matahotra anareo aho.

Dia nanatona ny sahy indrindra tamin'ireo ankizy, ka nopetahany totohondry ny tarehin'Isariolona; avy hatrany dia namaly Isariolona.

Niaro tena mafy tokoa Isariolona na dia nanaovan'izy fito mianadahy ady fangorona aza. Nony tsy resiny Isariolona dia tezitra ireto ankizy, ka nitoraka boky, fa nialan'Isariolona ka nisavoana fotsiny tany ambony lohany. Fetsy Isariolona, ka isaky ny nialany dia nivantana tany anaty ranomasina avokoa ireo boky. Niha-mafy ny ady, ka ny bokin'Isariolona indray no noraisin'izy ireo.



Nisy boky iray lehibe sady mavesatra tamin'ireo. Noraisin' ny iray tamin'ireto ankizy ilay izy, ka natsipiny arak'izay tratry ny ainy. Tsy ny lohan'Isariolona anefa no voa fa ny firifan' ny anankiray tamin'ireo namany ihany. Nivaloarika tampoka teo ilay zaza ka niantsoantso hoe:

— Maty aho, neny ô, maty aho neny ô!

Raiki-tahotra ny ankizy ka samy avy nanao tsoa-pe nandositra.

Isariolona no hany nijanona teo natahotra sady nangoraka. Nahatsiaro tena izy ka lasa nandena ny mosarany. Dia nolemany

ny firifan'ilay zaza, sady niantso azy tamin'ny anarany izy fa tsy mbola nahatsiaro tena ilay izy:



— Sata a! Sata a! Mihirata letsy, jereo aho, fa tsy izaho no namely an'ialahy.

Dia lasa tsy tana ny eritreritr'Isariolona: Tsy ho sahiko ny miseho any amin'ny Andriambavy. Inona re no hataoko? Aiza koa no halehako? Raha mba izay mantsy aho no tany an-tsekoly fa tsy nihaino ny tenin'ireny ankizy maditra ireny, dia tsy ho nitranga izao loza izao.

Mbola nitomany niantsoantso sy lasa eritreritra teo ihany Isariolona no injay misy olona reny manatona azy. Hay zandary anankiroa.

— Fa manao inona eto ialahy?

— Mitsabo ity namako ity aho, tompoko.

— Naninona izy? Nianjera ve?

— Fa toa maratra leity ity izy a? hoy ny anankiray niondrika nijery.

— Iza no namely azy? Hoy indray ny anankiray.

— Tsy izaho, tompoko, hoy Isariolona niakanakana.

— Naratran'inona izy ity?

— Naratran'ity boky ity, noraisin'Isariolona ilay boky ka natolony ny zandary.

— An'iza izy ity?

— Ahy iny, tompoko.

— Mitsangana àry ialahy, ndao manaraka anay.

— Tsy izaho ange, tompoko, no nandratra azy.

— Andao letsy a!

Talohan'ny hiaingany dia naterin'ireo zandary napetraka teo amin'ny mpanjono iray ilay zaza maratra. Dia nitodika tany amin'Isariolona izy ireo:

— Ndao amin'izay.

Efa kely sisa no tsy hahatongavan'izy ireo tao an-tanàna. Injay anefa nisy rivotra nitsoka mafy ka nipaoka ny satrok' Isariolona.



— Avelanareo haka ny satroko ve aho, tompoko, hoy izy nanontany?

— Haingana àry.

— Noraisiny ny satroka. Fa toy izay izy hisatroka azy dia nokakeriny. Ary dia lasa izy nihazakazaka nankany amorondranomasina.



# TOKO XIII

Hitan'ny Zandary fa tsy tratra intsony Isariolona, ka dia alika ngeza be iray no nalefany hanenjika azy. Nihazakazaka ihany Isariolona, fa manenjika azy hatrany ny alika, akaiky dia akaiky.

Efa kivikivy ihany Isariolona fa kely sisa tsy ahatraran'ny alika azy.

Soa ihany fa io eo ny ranomasina. Nitsambikina indray mandeha monja Isariolona dia nilomano nifanehitra tamin'ny onja mahery vaika. Ilay alika kosa, nahery nihazakazaka mafy loatra ka tany anaty ranomasina vao tafajanona. Tsy mba nahay rano anefa ilay alika, ka tsy ampy toy inona dia reraka sy efa mila ho rendrika. Mbetika milentika, mbetika mitranga ihany. Hany hery dia niantso vonjy:

— Vonjeo e! Maty aho e! Entin'ny rano aho e!

— Matesa any ialahy, hoy Isariolona namaly, nony tsapany fa tsy nizy loza nananontanona azy intsony.

— Mba vonjeo aho Sariolona a! Hoy ilay alika nanambitamby azy fatratra.

Zaza malemy fanahy moa Isariolona. Nangoraka izy. Dia hoy ny teniny:

— Omen'ialahy toky ve aho fa tsy haninonina ahy ialahy raha vonjeko?

— Eny, sahy mianiana aminao aho! Haingàna àry e, aza ela, fa efa reraka aho, be loatra ny rano voateliko.

Nanatona azy Isariolona. Noraisiny tamin'ny rambony ilay

alika, dia nosintoniny teny amorondrano, ka voaavotra.

Noho ny rano be voateliny anefa, dia tsy nahatsangana intsony ilay alika. Ny kibony amin'izany mibontsina vokin-drano ka boribory toy ny baolina. Na teo aza anefa izany, dia nataon'Isariolona fa ny mamonjy indray ny ranomasina no metimety kokoa ho azy.

— Veloma letsy r'Isariolona. Ary misaotra dia misaotra an' ise aho, noho ny famonjen'ise ahy. Sitraka enti-matory izany, ka ho valiana raha mahatsiaro. Any andro, any volana mbola hihaonantsika fa boribory ny tany.

Lasa Isariolona, nilomano nanara-moron-dranomasina. Tsy nijanona izy raha tsy tamin'ny toerana iray noheveriny fa azo antoka.

Tazany ery lavitra ery, lavaka iray amin'ny harambato mandondona ny ranomasina. Misy setroka mivoaka avy ao.

— Ndeha ho eny aloha aho hamindro, hoy izy.

Kely sisa tsy hahatongavany eny, no injany misy henony manintona azy, toy ny mibata azy. Kasa handositra izy, fa tara loatra, ka tsy afaka intsony.

Voafaoka sy voagejan'ny harato niaraka tamin'ny trondro marobe isan-karazany izy.

Nony inona, indro lehilahy iray ranjanana sy mahatahotra nivoaka avy tao an-davabato. Rabetrahotraho io.

— Izany vao hanao sakafo mafilotra marina anio, hoy izy efa nilendalenda.

Nosakainy tao anaty harato ny hazandrano hazany ka natsipiny tao anaty koveta be: tao ny amalona, ny filao, ny saroy, ny zompona, ny jebojebo, ny tofoka, ny tohofotsy sy ny sisa isan-karazany.

Isariolona irery no tafajanona farany tao anaty harato. Navoakan-dRabetrahotraho tao Isariolona. Taitra be izy:



— An! an! mbola tsy nahita hazandrano hoatra ity aho hatramin'izay niainako.

Nodinihiny sy notombatombanany ela teo Isariolona, ka nony ela dia hoy izy:



— Orana angamba ity.

Tezitra mafy Isariolona nony natao hoe orana, ka hoy izy:

— Orana hoe? Tsy orana aho fa Isariolona.

— Sariolona? hoy ilay mpanarato. An, an, an, tsy mbola fantatro mihitsy ity karazankazandrano ity. Ataoko fa hatsiro mihitsy izy ity.

— Fa dia tsy mbola azonao an-tsaina ihany ve fa tsy hazandrano aho akory, tsy hitanao angaha aho miteny sy misaina toa anao?

— Marina tokoa izany, hoy ity mpanarato nahatsapa. Eny àry fa dia tolorako voninahitra manokana ianao, ka fidio izay tianao handrahoako anao: endasina amin'ny lapoaly sa halaindro ao am-bilany?

— Avelao aho hody, fa izany ihany no tiako.

— Mirediredy foana! Dia heverin'ialahy ve fa hariako izao anjara soa hahafahako mihinana hazandrano sambany vao azoko izao! Ho endasiko miaraka amin'iretsy hazandrano iretsy ialahy, amin'izay angamba ialahy tsy dia ho sorena loatra.

Nihetsiketsika, nipilipilika toy ny amalona Isariolona. Niady mafy izy hanavo-tena. Fa nofatoran-dRabetrahotraho ny tongony aman-tanany, dia natsipiny izy hiaraka tamin'ny hazandrano efa tao anaty koveta be.

Rehefa izany dia nohosorany lafarinina, ka nalatsany tsiraitsiray tao anaty lapoaly feno menaka mahamay ny hazandrano.

Efa kivy sy natahotra be ihany Isariolona. Kely sisa dia ho

tonga ny anjarany. Tsy tao an-tsainy intsony ny hoe mba hangataka indra fo.

Fa iny Isariolona ndeha hatsipy ao anaty lapoaly iny indrindra anefa, no indro alika iray niditra, voatariky ny fofon-kazandrano voaendy.

— Sy... ndeha ity mivoaka, hoy Rabetrahotraho nitrerona nandroaka ity alika. Tsy nihetsika ilay alika. Ka dia nitsangana Rabetrahotraho handaka azy hiainga.



Nitodika ny alika, nieronerona romotra, nampiseho ireto vanginy miranirany mahatsiravina. Tamin'izay, injany feo mibitsibitsika zara raha heno, manao hoe:

— Raha tsy vonjen'ialahy aho dia mendy anio.

Fantatry ny alika ny feon' Isariolona, ka avy hatrany dia noraisiny tamin'ny vanginy izy iny ilay mbola feno lafarinina iny, ka nentiny nandositra tsy tratra mihitsy.

Napetrany amin'izay Isariolona, nony mby teo an-dalana mankany an-tanàna.

— Misaotra dia misaotra r'ise, hoy Isariolona.

— Ialahy koa ange ka mba namonjy ahy e, hoy kosa ny alika.

Natolony an'Isariolona ny tongony ho fanaovam-beloman' izy roalahy. Dia samy avy izy lasa nandeha.

Nahita tranom-panjono teo akaikikaiky teo Isariolona. Lehilahy efa zokinjokiny no nipetraka teo an-tokonam-baravarana. Nanatona azy Isariolona sy nanontany azy:

— Mba fantatrao ve, tompoko, ny niafaran'ilay zazalahy voaratra tamin'ny lohany?

— Nentin'ny mpanjono tato amin'ity trano ity izy notsaboina, dia lasa nody, saika ratsiratsy ihany ny ratra nahazo azy. Fa hono ho aho, nataonao aiza ny fitafianao? hoy ity antidahy nanontany azy.

— Nifanena tamin'ny mpangalatra aho ka nendahiny avokoa ny akanjoko. Ndrao mba misy akanjo azonao omena ahy hahafahako mody?

— Gony iray fasiako ahitra ihany no ao, ka alaovy ento raha tianao.

Nisy hety tao, ka nohetezan'Isariolona ny tandrify ny loha sy ny tanana, dia nanaovany toy ny somizo ilay gony, ary dia lasa namonjy fodiana izy.

Tonga dia ny tranon'ilay Andriambavy no novantaniny nony tonga tao an-tanàna. Fa niahotra tsy sahy izy nony tonga teo am-baravarana, nentin'ny tahotra, ka niala teo.



Niverina ihany izy nony afaka kelikely, fa tsy sahy nandondona. In-telo izy no nandroso nihemotra toy izany. Tamin'ny faninefany dia voadonany ny varavarana.

Tsy namoha avy hatrany ny Andriambavy, navelany Isariolona hijajirika tao am-baravarana. Nivatravatra be ny orana tamin'izay. Dia vao izay izy no nasainy niditra nony nitsahatra ny orana. Efa kivy dia kivy sy repaky ny hanoanana Isariolona, ka vao nivoha ny trano dia torana izy.

# TOKO XIV



Nony nahatsiaro Isariolona dia hitany fa nandry teo ampandriana izy, teo akaikiny teo ny Andriambavy.

— Eny, mbola mamela anao ihany aho, hoy izy tamin'Isariolona, fa raharahanao ny sisa raha mbola mamerina ianao.

Dia nianiana Isariolona fa hatramin'izao izy dia vonon-kianatra sy ho hendry tsara. Tanteraka tokoa izany. Nony nifarana ny taom-pianarana dia izy no loha laharana voaray tamin' ny fanadinana.

Ny hafalian'ny Andriambavy tamin'izay:

— Rahampitso ihany dia ho tanteraka ny nirinao, hanjary tena « olona » ianao.

Andro iray toa zato io andro io, ka dia tapa-kevitra ny Andriambavy fa hasaina daholo ny naman'Isariolona hiaran-kifaly. Kaopy roañjato sy dite amindronono hosotroina aminy no nasainy nomanina, tao koa ny mofo efajato.

— Izaho ihany, hoy Isariolona, no hankany an-tanàna hanatitra ny taratasy fanasana.

Navelan'ny Andriambavy izy handeha sady nataony hoe:

— Tandremo tsara àry tsy haharitra ela any! Tsy maintsy tafaverina ianao alohan'ny hilentehan'ny masoandro.

— Eny àry!

Vetivety foana dia voatetiny nizarana fanasana avokoa ny namany. Nana-namana iray kilasy taminy Isariolona. Nary no anarany, Ratsidangana anefa no fiantsoan'ny mpianatra azy noho izy lava be matsoraka. Izy io no ratsy loha indrindra tamin'ny ankizy rehetra tao am-pianarana. Izy ihany anefa no tian'Isariolona indrindra. Nandondona ny tranon-dRatsidangana Isariolona fa tsy tao ny anao. Lasa Isariolona nitady azy eran'ny tanàna. Niafina tao anelanelan-trano iray no nahitany azy nony ela.

— Fa maninona eo letsy ialahy?

— Eto, letsy, aho miandry ny sasakalina fa hankany an-tany lavitra dia lavitra.

— Anefa, letsy, ny hanasa an'ialahy amin'ny fety omanin'ny Andriambavy hankalazana ilay andro iray toa zato hampiova ny fiainako manontolo no anton-diako. Rahampitso mantsy dia tsy Isariolona intsony aho, fa ho tonga « olona » toy ny ankizy rehetra.



— Tena mahafaly ahy letsy izany, saingy tongotra mby andakana ny ahy, ka tsy maintsy roso ny diako anio alina.

— Fa hankaiza anefa ialahy, letsy?

— Ndeha ho any amin'ny tany faran'izay mahafinaritra aho.

— Aiza izy io?

— Any « Antaninkafinaretana ». Maninona moa ialahy no tsy miaraka amiko?

— Sanatria, letsy, izany.

— Diso hevitra ialahy. Hanenina mihitsy aza. Na oviana na oviana anie ialahy tsy hahita tany mahafinaritra toy izany. Any letsy tsy mba misy na sekoly na mpampianatra na boky. Tena

mahafinaritra mihitsy, letsy a! Heveron'ialahy fa amin'ny taombaovao no miantomboka ny vakansy, dia vakansy foana mandra-pahatongan'ny faran'ny taona. Lalao sy korana andro aman' alina no amin'izany tany izany.



— Ka ahoana, hiaraka amiko ve ialahy? Aza ela fiemboka moa letsy a.

— An, an, an, tsy handeha, letsy, aho. Efa nanome toky aho fa ho hendry. Veloma ialahy!

— Saika hadinoko ny nilaza tamin'ialahy fa ankizy zato mahery izahay no hiara-miainga.

— Inona no hitondra anareo?

— Handalo haka anay eto ny saretin'ampondra rehefa misasaka ny alina.

— Tsisy hevitra, letsy, mba tiako ery anefa ny manatrika ny fiainganareo.

— Andraso kely moa, letsy e.

— En, en, efa tara aza izao aho. Asa foana izao izay mahazo ny Andriambavy. Fa hono ho aho letsy, hoy Isariolona lasa fisainana, dia marina ve fa tsy mba misy sekoly izany tany izany?

— Na dia iray aza.

— Mba tany mahafinaritra tokoa, letsy, izany! hoy Isariolona revo be ihany.

— K'inona indray no tsy iarahan'ialahy aminay?

— Efa voalazako tamin'ialahy teo anie, letsy: efa nanome toky ho hendry aho, ka tsy te hivadika amin'izany.

— Veloma àry letsy, ary tohizo ihany ny fianarana.

Nitodika kely tamin-dRatsidangana namany Isariolona nony nandeha kelikely. Hoy izy:

— Ary marina koa ve fa tsy mianatra ny ankizy any fa milalao foana?



— Ka efa voalazako tamin' ialahy teo ka hoe!

— Mba tena mahafinaritra tokoa, letsy, izany tany izany, hoy Isariolona.

Niresaka teo izy roalahy. Alina ny andro. Maizina dia maizina. Fa iry eny tazan'izy roalahy hazavana kely mitsilo-pilopy toy ny jiro, dia feon-dakolosy zara fa re any lavitra any.

— Iny fa tamy ny sarety haka ahy hoy Ratsidangana tamin'Isariolona.

Voafono vorodamba avokoa ny kodiaran'ilay sarety goavambe, hany ka tsy re mihitsy ny fandehany na dia kely aza. Ampondra botry dia botry efatra amby efapolo no nitarika an'ity sarety. Mitovy daholo ny haben'ireo ampondra ireo, saingy ny volony no samy hafa loko. Saingy ny mahagaga dia nanao kiraro hoditra fotsy ireo ampondra ireo.

Olona botry sy fonentana, botrabotra tarehy, amin'izato vava tsy ialan-tsiky no sady malefa-piteny no mpitondra sarety.

Nifanosika niditra tao anaty sarety ny ankizy, samy avy maika ho tonga amin'izany tany mahavariana izany. Sempo-natsempotra be ihany izy ireo tao noho ny habetsahany. Fa tsy na-hoany anefa izany. Samy nahatsiaro sambatra izy rehetra nihe-vitra ilay tany mahavariana, hany ka tsy tsaroany intsony izany hanoanana sy hetaheta ary torimaso izany.

Nijanona ny sarety. Nijery an-dRatsidangana ilay mpan-droaka sarety nanao hoe:

— Tiako dia tiako ny mitondra an'ise any Antaninkafina-retana, saingy indrisy tsy misy toerana intsony ny ahy ny sarety.

— Tsy mampaninona izany, fa ity eto misy toerana.

Dia nipetraka teo amin'ny fametrahan-tongotry ny mpan-droaka sarety Ratsidangana.

— Ary ise, r'ilay kely, mba ahoana? hoy ilay mpandroaka sarety tamin'Isariolona.

— Mijanona aho, hoy ny famaliny. Aleoko manohy fianarana mba ho tonga olomahay sy avara-pianarana.

— Hay! Eny àry fa veloma.

— Sariolona a, ndao moa, letsy, hiaraka aminay, hoy Ratsidangana.

— Andao tokoa moa letsy Sariolona a, hahafinaritra mihitsy ange ny lalaontsika raha miaraka aminay ise, hoy izy rehetra tao anaty kalesy indray niantso.

— Fa ahoana no hataon' ny Andriambavy? hoy Isariolona sahiran-tsaina be ihany.

— Aza miraharaha an'izany, letsy a! Hevero ange fa hilalao foana isika rehefa tonga any e!



— Omeo toerana àry aho fa hiaraka aminareo.

— Tapitra feno ny toerana, hoy ilay mpandroaka sarety, fa ity ny ahy hipetrahan'ise.

— Tsia, hoy Isariolona, eo ihany ianao, fa ny anankiray amin'ireto ampondra ireto no hitaingenako. Dia nanatona ny ampondra tery aloha indrindra izy, fa raha vao nanakaiky azy dia nodakany. Voa teo amin'ny kibony Isariolona, ka nianjera. Hehy moa ny an'ny ankizy nahita izany.

Tezitra mafy Isariolona. Niarina izy. Nitsangana, ka avy hatrany dia niantsampy teo ambonin'ilay ampondra. Tehaka sy horakoraka no nataon'ny ankizy nahita izany. Tsy niaiky ho resy anefa ilay ampondra, ka nazerany teo amin'ny tany feno vatokely Isariolona. Vao mainka ireo ankizy nihorakoraky ny hehy.

Nidina ilay mpandroaka sarety. Natoniny ny ampondra ka nokaikeriny tamin'ny sofiny sady hoy izy tamin'Isariolona:

— Miakara amin'izay, fa aza matahotra, ampy azy izay voalazako taminy izay.



Niakatra Isariolona, ka nizotra ny lalana amin'izay ny sarety.

Tampoka, injay feo zara fa heno ren'Isariolona :

— Ditra no asehonao, ka dia ho hitanao ny nenina hahatratra anao. Izao no tadidio tsara : ratsy fiafara mandrakariva ireo zaza mpandositra sekoly. Efa nanjo ahy izany ka fantatro tsara. Nenina sy tomany toy izao ahy izao no hiantefa aminao any andro any volana.

Raiki-tahotra Isariolona nandre izany. Nidina izy. Noraisiny an-tanan-droa ny lohan'ny ampondra, ka hatairana moa ny azy nahita ity izy dia nitomany toy ny zazakely.

— Mitomany, tompoko, ny zanak'ampondra, hoy Isariolona tamin'ny mpandroaka sarety.

— Aza izay ampondra kely mitomany letsy no andaniana andro a. Miakara faingana dia andao, fa mandroso ny alina ary ny lalana koa mbola lavitra.

Roso, roso ihany àry ny dia, ka tamin'ny mangiran-dratsy

dia tonga tany Antaninkafinaretana izy ireo. Faly sy nibitaka ireto ankizy tonga tamin'ity tany tsy manam-paharoa ity. Ankizy dia ankizy daholo ny mponina tao. Efatra ambin'ny folo taona ny lehibe indrindra tamin'ireo, ary valo taona ny farany kely. Ankizy revo milalao no jerena mameno ny tanàna : milalao kalesy, manao baolina, manao kanety, mifanenjika, manao raosy jamba, mitaingin-tsoavaly sy ny maro hafa izay samy mahavariana. Eo ny manao fangalam-piery, ny mifanenjika, ny mihazakazaka, dia sioka sy horakoraka ary tabataba aok'izany no manerana ny tanàna. Variana mijery kilalao ny sasany ka tsy mahatsiaro noana intsony. Ny te hisakafo kosa anefa dia mahazo manao ny danin'ny kibony.

Tsy ela akory dia efa nifankahazo tsara tamin'ireo ankizy tao Antaninkafinaretana ry Sariolona sy ny namany vao tonga.

Nifamadibadika ny andro sy ny volana nigohan'ireto ankizy ny hasambarana tao Antaninkafinaretana.



# TOKO XV



Dimy volana izao no nahatongavan'ireto ankizy tao Antaninkafinaretana. Nefa hoatra ny tsy vao ela akory izany, noho izy ireo variana nilalao, fa tsy nisy tokoa izany sekoly fianarana izany.

Fa indray maraina, raha iny nifoha iny Isariolona ka nihaotra ny lohany dia taitra mafy dia mafy fa nihalava nihoatra ny irainjehy ny sofiny roa.

Niolomay haingana izy nitady fitaratra fa tsy nahita, ka dia nofenoiny rano ny koveta hitarafany. Tsiravina izy nahita ny endriny tao anaty rano: lasa sofin'ampondra ny sofiny.

Alahelo, henatra, hakïviana, no nameno ny fon'Isariolona, ka nikiakiaka tao an'efitra nitoerany izy.

Henon'i Matoriandro tao ambony rihana izany ka nidina faingana izy nanontany ndrao marary Isariolona.

— Tena marary tokoa aho ry Matoriandro. Mba tsapao kely ange raha misy tazo.

Noraisin'i Matoriandro ny tanan'Isariolona, ka nisento izy nanao hoe:

— Indrisy, amin'alahelo no ilazako amin'ise fa tena marary mafy ise: voan'ny tazon'ampondra.

— Inona izany aretina izany, hoy Isariolona.

— Izao no izy, raha afaka adiny roa na telo eo ise dia tsy ho sariolona intsony fa ho ampondra.

— Loza izany! Loza izany! hoy Isariolona nitaraina.

— Izao ihany no izy r'ise: tsy afa-manoatra isika, koa zakao

ny anjara. Efa voasoratra mantsy fa ireo ankizy rehetra mialaala foana amin'ny fianarana sy mankahala boky dia tsy maintsy tonga ampondra na ho ela na ho haingana.

— Tsy hadisoako velively ange izao, hoy Isariolona nifokofoko. Ratsidangana mpiara-mianatra tamiko no nitarika ahy ho aty. Naleoko nanohy fianarana, nefa notaomin-dRatsidangana ho aty Antaninkafinaretana. Any, hoy izy, rehefa tonga any isika dia veloma hatreo raboky sy raforongom-pianarana fa lalao mahavariana isan-karazany no handaniantsika ny andro tontolo.

— Ka inona ange no nihainoan'ise ny tenin'ilay tsy vanona iny?

— Sariolona mantsy aho, ka tsy mba nisaina na nanam-po akory. Raha mba izay mantsy aho ka nihaino ny tenin'ny Andriambavy! Toy ny zanaka naterany no nitiavany ahy, toy ny Reny izy tamiko. Inona ange no tsy nataony ho fitiavana ahy. Raha mba ny teniny no narahiko dia tsy ho Sariolona intsony aho fa ho zazalahy, araka ny nampanantenainy ahy.

Ndeha hiala tao an-trano nisy azy Isariolona. Fa nony teo an-tokonana dia nahatsiaro fa hay sofin'ampondra ny sofiny. Menatra be izy, ka naka satroka najobony hanarona tsara ny sofiny.




Dia lasa izy nitady an-dRatsidangana. Nodondoniny ny trano nisy ity namany. Ela vao nivoha ny varavarana. Akory ny hatairan'Isariolona nijery an-dRatsidangana nanajoboka satroka hoatra azy.

Nodian'Isariolona tsy hita anefa izany, ka hoy izy nitsikitsiky:

— Efa mba naharary sofina ve letsy ialahy?

— Tsia, ary ialahy?

— Izaho koa, raha tsy vao hatry ny anikeo.

— Odrey, hoatra izany koa letsy ny ahy.

— Asehoy ahy hoe letsy ny sofin'ialahy Ratsidangana.

— Eny àry, saingy asehoy ahy aloha ny an'ialahy.

— Izao àry e, ndeha samy hiara-manesotra ny satroka baonetrantsika isika.

Dia niara-nanipy ny baonetrany izy roalahy.

Nony efa nifampijery sy nahatsapa fa niara-voa izy roalahy, dia afaka teo ny henatra. Nandinika ny sofiny ngezabe izaitsizy teo izy roalahy, ka tsy nahatana intsony fa samy nikakakaka nihomehy. Dia lanaky ny hehy teo izy. Nony kelikely anefa, niato tampoka Ratsidangana, nirepirepy izy no niantsoantso hoe:

— Vonjeo letsy aho Sariolona fa tsy afa-mitsangana.

— Izaho koa, hoy Isariolona nitomany.

Nihazakazaka eran'ny trano izy roalahy; ny tanany amin' izany nanjary tongotr'ampondra, nihalava ny tarehiny ka nanjary vavan'ampondra, ny tenany koa niharako-bolo mivolon-davenona mipentina mainty. Fa ny tena tsy zakany sy nahasafo-kenatra azy roalahy dia ny nandrenesany fa nitsiry rambo izy.

Tsy hitany intsony izay hasiany ny ainy ka hany heriny dia nidradradradra nikiakiaka, fa na izany koa dia nanjary feon' ampondra ka re lavitra dia lavitra.

Nisy nandondona tao am-baravarana tamin'izay:

— Vohay fa izaho ilay mpandroaka sarety nitondra anareo. Vohay haingana!



# TOKO XVI

Hitan'ilay rangahy fa tsy nisy mpamoha ny varavarana, ka dia naka aina tsara izy ka nodoniny mafy tamin'ny loha sorony ny varavarana ary tafiditra izy. Nosafosafoiny teo ireto zanak' ampondra, sady nosakainy tany am-paosiny ny fihogon-tsoavaly ka nanogoany tsara ny volon'ireto ampondra. Namiratra nanjelanjelatra ny volony vao navelany. Dia nametahany lasely sy lamboridy izy, nohaingoany fatratra fa hamidy eny an-tsena hakam-bola. Tambanivohi-dahy anankiray no nividy an-dRatsidangana hasolony ilay ampondrany maty ny omalin'io. Isariolona kosa indray dia novidian'ny lehiben'ny mpanao fampisehoana an-kianja malalaka iray.

Ilay mpandroaka sarety dia tsy nitsahatra ihany ny manao safosiaka mampandry adrisa hanangolena ny ankizy kamo mpankahala boky sy mandositra ny sekoly. Ampanantenainy antsanga tsy aman'orana ireo, dia manaiky ny ho entiny an-tsarety any Antaninkafinaretana. Ny lalao ihany no hany mba ataon'ireo tonga any. Ela ny ela anefa ka manjary ampondra ireto ankizy. Dia amidiny any amin'ny foara sy eny an-tsena ka ahazoany tombon-barotra be dia be.





Asa izay mba niafaran-dRatsidangana, fa tsy fantatra.

Isariolona kosa dia aok' izany ny fijaliany hatramin' ny nividianan'ny tompony azy. Nentina tao an-tranon'ampondra izy, ka nomem-bilona, fa tsy nety nihinana Isariolona. Naroso azy koa ny mololo, nefa tsy nahoany.

— Hay ve? hoy ity tompony tezitra mafy, ho hitan'ity raha izaho no mba ianarana mihantahanta, sady noriatany karavasy Isariolona.

Voan'ny karavasy Isariolona ka nitrena:

— Tsy afa-mihina-mololo aho, ary mankarary kibo ahy ny vilona maina.

— Akoho indray izany no tadiavin'ialahy hohanina, hoy ny tompony, fa efa mahazatra azy ny fitenin'ny ampondra, sady mbola nasiany karavasy mirivorivo indray Isariolona ka nangina teo no ho eo ihany.

Nakaton'ny tompony ny varavarana. Dia tao Isariolona. Noana, nefa tsy hita izay handresena ny hanoanana. Hany ka mba nitsaingoka ahitra maina kelikely: « Hay tsy ratsy, hoy izy, nefa tsy ho toy izao ny nanjo ahy raha mba notohizako ny fianarako ».

Ny ampitson'io dia efa tapitra ny ahitra maina, ka dia voatery indray izy namely ny mololo.

« Indrisy mantsy, hoy izy anakampony, raha mba mety ho tsapan'ireo ankizy be valivaly sy tsy mety manaiky mantsy izao manjo ahy izao dia anatra soa ho azy »!

— Indrisy, hoy ny tompony niditra tao am-balan'ampondra. Ataon'ialahy angaha fa ny hihinana sy hisotro fotsiny no nividianako an'ialahy? Tsy maintsy mitsemboka ialahy hampitombo ny hareko. Avia aty hampianariko mitsambikina, avy eo dia hampanaoviko jerka sy toista.

Voatery Isariolona nianatra izany, volana maromaro.



Nony inona àry, tonga ny fotoana hanaovan'ny tompony fampisehoana lehibe tsy nizy toa azy. Peta-drindrina moa izao. Antsoantso moa izao eran'ny tanàna hilazana sy hanaingana ny mponina ho tonga hijery kilalao sy fampisehoana tsy manampaharoa.

Nitsangana nanatrika ny mpijery ilay lehiben'ny fampisehoana an-kianja malalaka nony vita ny fizarana voalohany. Lobaka mainty ranoray, kilaoty fotsy mipetaka amin'ny ranjony sy baoty hoditra no nanaovany. Hoy izy tamim-peo mahery sy milantolanto :

— Tompokolahy sy Tompokovavy, hafaliana sy voninahitra ho ahy ny mampiseho anareo etoana ilay zanak'ampondra fantadaza, nahatalanjona ireo tany sy mpanjaka nolalovany tamin'ny fahaizany mandihy.

Tehaka sy horakoraka nihoby no an'ny vahoaka nony vita ny kabary. Vao mainka nirefodrefotra ny tehaka nony niditra teo an-kianja Isariolona.

Niondrika ny tompony niarahaba ny mpijery, dia hoy izy



tamin'Isariolona:

— Mahereza, r'Isariolona. Alohan'ny hanombohantsika ny fampisehoana dia tsara raha mba arahabainao ireto vahoaka mpijery.

— Dia nandohalika Isariolona, ary tsy nitsangana raha tsy efa nataon'ny tompony hoe:

— Mamindrà!

— Nitsangana haingana Isariolona nandeha nanodidina ny kianja.

— Manao dia maika, hoy ny tompony.

Avy hatrany Isariolona dia nanamaika fandeha.

— Miriotra mafy!

— Dia niriotra mafy Isariolona. Fa iny izy nihazakazaka mafy iny no injay ny tompony nanapoaka poleta.

Nitolatsika izy dia nianjera toy ny maty tokoa. Tehaka nirefodrefotra no nameno ny kianja nony niarina Isariolona. Nitodika tamin'ireo mpijery Isariolona ka nahatazana vehivavy tsara tarehy dia tsara tarehy niambozona rojo volamena ihantonana-meday mikiraviravy. Sariolona iray no hitany teo amin'ilay meday.

« Oay! Sariko io, hoy Isariolona. Ny Andriambavy io Ramatoa io ».

Faly aok'izany Isariolona ka te hiantsoantso hoe:

— Ny Andriambaviko ô!

Fa fanenon'ampondra nanao hi han hi han hi han... no ren'ny mpijery ka nampihomehy azy. Kapoka mirivirivy teo amin'ny tendron'orony no nampiantoan'ny tompony azy hahalalany fa tsy mety velively ny midradradradra foana eo imason'ny mpijery. Dia teo Isariolona niheringerina teo. Nony azoazo izy dia naandrany ny fijeriny, fa tsy teo intsony ilay Andriambavy. Nalahelo mafy izy, ka nanganohano ny ranomasony, fa tsy nisy nahatsikaritra.

— Asehoy amin izao, r'Isariolona, fa mahay mitsambikina ao anaty fehim-barika ianao.

Dia nitsambikina Isariolona. Namerina in-telo. Fa isaky

ny tonga teo akaikin'ny fehim-barika izy dia nisitrika tao ambaniny fa tsy afa-nitsambikina. Mba afa-nitsambikina ihany izy nony farany fa niraikitra tamin' ny fehim-barika ny tongony roa aoriana ka nidaraboka nianjera tamin'ny lohany izy. Tapaka teo ny tongony iray ka nandringa be izy no niverina tany an-tranon'ampondra.

— Isariolona, ny anay Isariolona, omeo anay Isariolona, hoy ny antsoantson'ny ankizy.

Zara anefa fa afa-nihetsika Isariolona. Tonga nitsabo azy ny dokoterambiby nefa hoy izy tamin'ny tompon'Isariolona :

— Ho kilemaina mandringa mandra-pahafatiny ny ampondranao.

Dia nantsoin'ny tompony ny mpikarakara ny valan'ampondra :

— Tsy misy izay ilako ampondra mandringa, fa mandehana amidio any an-tsena any io.

Vao tonga teny an-tsena dia nisy mpividy.

— Hoatrinona no anombananao ity ampondra mandringa ity ?

— Ento ho anao roanjato, rangahy.

— Ariary zato no sahiko fa ny hodiny ihany no ilako azy hanaovako amponga ho an'ny mpanao hiragasy eo an-tanànanay.

— Ento àry fa tapaka.





# TOKO XVII

Nentin'ilay nividy azy Isariolona. Notaritiny niakatra teny ambony harambato amoron-dranomasina. Nanantonany vato lehibe ny vozony. Nofatorany tady mahazaka koa ny tongony an'ila. Nakiraviraviny tany anaty ranomasina Isariolona, fa lava be ilay tady mahazaka, ka ny ilany nifatotra tamin'ny tongotr' Isariolona tany anaty ranomasina; ny ilany kosa nitazonan'ilay nividy azy nipetraka teo ambony harambato. Niandry teo izy, niandry teo. Nony tapitra ny adiny iray dia noheveriny fa efa maty ilay zanak'ampondra, ka nosintoniny tamin'izay ny tady... tsy ampondra araka ny noheveriny no hitany fa sariolona velona izao, nitsipatsipaka toy ny amalona. Nivandravandra ankona foana teo ny anao lahy, toa manonofy, toa tsy manonofy. Nony nody ny sainy dia hoy izy niakanakana :



— Fa nankaiza ilay ampondra natsipiko tao anaty ranomasina?

— Inty aho, hoy Isariolona.

— Maneso ahy ialahy r'ilay karilahy ity.

— Tsy ho sahiko ny haneso anao tompoko, fa ny tena marina no ambarako anao.

— Aok'izay leity ny vazivazin'ialahy! Sao ialahy mihevitra ny handany andro ahy amin'ny antsanga tsy aman'orana eo.

— Tianao ho fantatra ve ny tantarako? Vahao fatorana aho dia hitantarako azy ianao.

Nentim-pahatsorana rangahy sady liana dia liana te handre izany, ka novahany ny tady nifatotra tamin'ny tongotr' Isariolona.

Dia nambaran'Isariolona azy avokoa ny vintan-dratsy nianjady taminy: ny nandosirany ny tranon-drainy no niantombohany ka ny niovàny ho ampondra no niafarany. Dia iny izy kilemaina namidy ariary zato iny.

— Tsy novonoinao aho, tompoko, fa nanantonanao vato sy natsipinao tany andranomasina, ka tsy ho hadinoiko na oviana na oviana io soa nataonao ahy io. Tsy nampoizinao velively fa Andriambavy no namonjy ahy.

— Andriambavy iza izany?

— Ny Andriambavy izay toy ny reniko mihitsy ka tsy nitsahatra namonjy ahy isaky ny nisy loza nananontanona ahy, na dia hitany izao aza fa hadalako ny ahy ka mendrika izany. Vao hitany àry aho fa saika maty an-drano dia nirahiny nankany amiko faingana ny karazan-kazandrano maro be. Nataon'ireo fa ampondra efa maty aho ka samy avy izy rehetra namango nikiky ny hoditro sy nihinana ahy. Nony mby teo amin'ny taolako anefa, na ny hazo angaha no marimarina kokoa fa hazo no nanamboa-



rana ahy, dia niparitaka izy ireo teo no ho eo fa nankaloiloy azy ny tsiron'ny hazo.

— Tsy ahoako leity izay tantaran'ialahy a. Ariary zato no nividianako an'ialahy. Izany vola izany ve letsy dia hataon'ialahy fa hariako fotsiny? Ho entiko eny an-tsena ialahy, hamidiko hatao kitay.

— Raha afa-manao izany ianao, hoy Isariolona sady nitsambikina tany an-dranomasina izy.

— Vetivety foana dia iry Isariolona tazanina toy ny pentina maintimainty fotsiny misavoamboana ery am-povoan-dranomasina. Fa iny izy nilomano fahizay iny dia inty vatofotsy baliaka be tazany teny an-dranomasina. Osivavy iray no hitany nipetraka teo ambonin'io, nibarareoka tamim-peo malefaka toy ny miantso azy.

Ny mahagaga azy anefa dia ny volon'ny osivavy mangamanga mahafinaritra toy ny volon-dohan'ny Andriambavy.

Faly dia faly ery Isariolona, ka vao mainka nanezaka namonjy ilay vato. Nampisasa-dalana izy no ity tamy biby makadiry be nahatahotra, nisanasana vava ngeza dia ngeza, mirakaraka nify be dia be.

Io no ilay Ratrozona goavam-be efa noresahina tary aloha.



Noho izy io tendaina loatra dia « Songombin'ny hazandrano sy ny mpanarato » no natao anarany.

Tera-kovitra saika matin'ny tahotra Isariolona. Nanao izay handosirana izy.

— Haingàna ety, r'Isariolona, haingàna, malakilaky, hoy ny antsoantson'ilay osivavy nibarareoka.

Nitsoriaka ny filomanon'Isariolona. Mby teo akaikin'ilay vato fotsy izy sady efa nioman-kandray azy ny osivavy no indro tamy Ratrozona nanao azy telimoka.

Aizimpito mikitroka no hitan'Isariolona nony nahatsiaro tena. Tsy nisy zavatra mba henony na dia kely aza. Kivy dia kivy izy ka niantsoantso hoe:

— Vonjeo e! Vonjeo e!

— F'iza no hamonjy an'ialahy eo, r'ilay ity, hoy ny feo reny.

— Iza izao miteny izao?

— Zompona aho, natelin-dRatrozona toa an'ialahy. F'iza moa ialahy?

— Isariolona aho. Ka inona no mety hataontsika?

— Inona fa ny miandry izay handevonan-dRatrozona antsika!

— Lehibe ve ity Ratrozona nitelina antsika ity?

— Iray kilometatra mahery ny halavany afa-tsy ny rambony.





# TOKO XVIII

Niresaka toy izany izy roalahy no hitan'Isariolona fa nisy hazavana nitsilopilopy tery lavitra tery.

— Ary hazavana inona iry tazana iry?

— Namana mba ratsy vintana toa antsika koa angamba.

— Ndeha hoe halehako eny. Ndrao mba hazandrano efa zokinjokiny mety hahalala lalana hahafahana mandositra io.

— Ndao àry letsy, Sariolona, mahità ny tadiavina.

— Veloma àry.

Nandroso nanatona ilay hazavana tazany teo Isariolona. Maizim-be moa ny lalana ka nitsapatsapa sy niraparapa ery izy izy tao anatin'ny kibon-dRatrozona.

Isaky ny nihananatona izy dia nihamazava nihamazava ihany ny fahazavana.

Fa hendratra sy talanjona izy nony efa nanakaiky. Nahita latabatra anankiray izy, ka jiro labozy no nirehitra te amboniny. Antidahy anankiray lava volombava no nipetraka nisakafo teo, ka hazandrano mbola manta no haniny. Nitsoriaka teny an-tanany ny hazandrano fa mbola velona.

Tsy olon-kafa io fa ny rain'Isariolona: ingahy Rakotobe.

Hafaliana moa izao ny an'Isariolona, hany ka tsy nahateny izy tsy nahavolana, fa niboredika sy nibadabada teny tsy fantatra teo.

Teo izy, teo ihany, efa ela be vao nahaloaka feo mafy sy niantoraka teny am-bozon-drainy namihina azy:

— i Dada! i Dada! Ela ny ela ka hitako ihany lahy ianao. Tsy handao anao intsony na oviana na oviana aho.

— Marina tokoa ve? sady nikoso-maso izy, marina tokoa ve fa ianao ity r'Isariolona?

— Izaho dia izaho tokoa ity ry Dada. Ataoko fa efa navelanao hatry ny ela ny hadisoako. Raha mba fantatrao mantsy fa loza manao ahoana no nianjady tamiko hatramin'ny nandosirako ny tranotsika... Dia notantarain'Isariolona azy avokoa izay rehetra niseho nihatra taminy.

Dia mba notantarain'ingahy Rakotobe tamin-janany koa ny nilentehan'ny lakana nitondra azy tao anaty onja sy ny niteleman-dRatrozona azy indray mandrapaka.

— Roa taona izao aho no ato anaty kibon-dRatrozona, hoy izy, nefa toy ny efa ho taonjato maro aho no nipetraka tato.

— Fa mba ahoana kosa àry no nahavelomanao hatr'izay? Taiza no nahitanao labozy sy afokasoka?

— Ny nahitako ireto ve? — Ilay rivodoza namadika ny lakako iny dia nahafefika sambo mpitondra entam-barotra iray. Afa-nandositra avokoa ireo tantsambo rehetra fa ny sambo kosa fefika ka natelin-dRatrozona, nataony teli-moka.





— Nataony teli-moka hoe? Ahoana izany ry Dada? hoy Isariolona.

— Izany dia izany tokoa, anaka.

Ny andry afovoany ihany no tafasisika eo anelanela-nifiny toy ny taolan-trondro. Soa ihany fa feno sakafo isan-karazany ilay sambo, fa tao ny kafe, ny vary, ny siramamy, ny henam-boaty, ny labozy, ny divay. Koa ireo rehetra ireo no mbola nahavelona ahy toy izao. Izao anefa dia ity labozy ity no farany dia farany sisa tao.

— Dia mba ahoana indray izany isika?

— Ahoana moa fa dia hitoetra anatin'ny aizina isika.

— Koa raha izany àry, tsy tokony hiandriandry intsony isika. Ndao hiala tato izao dia izao ihany.

— Marina izany anaka, nefa inona no hatao?

— Mora foana izany ry Dada: avy eo am-bavan'ity bibibe ity isika no mandositra dia milomano avy eo.

— Izaho ange letsy tsy mahay milomano akory e!

— Tsy mampaninona izany fa manao an-tsangory eo an-damosiko ianao, dia ho entiko soa aman-tsara eny amoron-dranomasina.

— Kely mahery fo ianao, anaka, hoy Rakotobe nitsiky tamin'alahelo, nefa izaho dia izaho izao ve dia ho zakanao fa sady hibaby ahy ianao no mbola hilomano?

— Andao ange handramana dia ho hitantsika. Fara-faharatsiny ahay mba finaritra mifamihina isika mianaka no miara-maty.

— Dia noraisin'Isariolona ny jiro hitsilovany ny lalana sady niteny tamin-drainy izy nanao hoe: « Araho aho, ary aza manahy ianao ».

Lasa izy mianaka, lasa, lasa ihany, namakivaky sy nitety



ny aty kibon-dRatrozona. Ela ny ela ka tonga teo an-tendany. Teo izy mianaka no niato, namitsaka niandry ny fotoana tsara sy mety handosirana.

Efa antitra dia antitra io trozona io ary mora sempotra ery izy, hany ka na matory aza dia tsy mahazo aina raha tsy asanasanany ny vavany. Somary niondrika Isariolona nitsirika ny any ivelany, ka tazany kely ny kintana eny an-danitra.

— Tsara amin'izay isika raha mandositra tato, hoy ny bitsibitsiny tamin-drainy.

Iny izy mianaka niomana hitsambikina any anaty ranomasina iny anefa no injay nievina Ratrozona. Mafy ny hovitrovitra nanerana ny tenan-dRatrozona ka voatsipy mafy tany am-bavonin-dRatrozona indray izy mianaka. Maty tamin'ny nianjeran'izy ireo ny jiro teny an-tanana ka maizim-be izy mianaka.

— Tapitra hatreo anaka ny tantarantsika mianaka, hoy Rakotobe nitaraina.

— Tsy mbola tapitra, ry Dada, mbola indray mandeha iny isika no manta vary, ka andao handramana fanindroany ny hiala tato.

Notantanan'Isariolona rainy. Lasa indray izy mianaka, lasa, lasa ihany, namakivaky ny aty kibon-dRatrozona. Nify telo sosona nony farany no tsy maintsy nolalovany. Teo am-bavan-dRatrozona izy mianaka no hoy Isariolona nibitsibitsika tamin-dRakotobe rainy:

— Etsy am-babeko ianao, ry Dada, ka fihino mafy tsara aho, ary aza manana ahiahy ianao, fa anjarako ny sisa.

— Vita an-tsangory tao an-damosin'Isariolona Rakotobe, ka dia niantoraka Isariolona nitsambikina tany an-dranomasina. Dia nilomano tamin'izay Isariolona.

Tony dia tony ny ranomasina. Ny volana kosa namiratra nanazava ny alina. Renoka mafin'ny torimaso Ratrozona ka na riadria-bara-datsaka aza tsy ho nahataitra na ho nampifoha azy.



# TOKO XIX



Nilomano dia nilomano Isariolona hanatrarana ny moron-dranomasina, tsikariny teo anefa fa miha-mangovitra rainy. Noheveriny ho ny hatahorana no nampangovitra an-drainy ka dia nankahereziny izy.

— Aiza ihany ho aho ny moron-drano, anaka, hoy ity antidahy velona ahiahy, mangovitry ny tazo mahery, mba jerevako eny rehetra eny fa tsy ahitako na inona na inona.

— Iny izy eny anefa, hoy Isariolona nanao izay hankaherezana an-drainy.

Fa na Isariolona koa aza dia indro nihareraka. Toa tsy afamiaina be ihany izy fa nanomboka sempotsempotra. Nilomano ihany anefa izy, fa tsy afaka intsony ka nitodika niteny tamin-drainy:

— Vonjeo haingana aho, fa tsy afaka intsony. Milentika isika mianaka.

Fa injany nisy niteny nanao hoe:

— Iza izany miantso vonjy izany?

— Izahay sy Dada malala.

— Fa tsy feon'Isariolona ve izany?

— Ie, izany dia izany. Iza moa ianao?

— Razimpona ihany ity, ilay tafaraka taminao tao an-kibondRatrozona. Narahiko hatrany ihany ianao nony tsinjoko nandositra.

— Soa ihany tonga ianao. Maty izahay fa vonjeo haingana.

— Aza manana ahiahy fa eto aho, tsy ho ampy toy inona dia ho tody eny amoron-drano ianareo.

Nanganohanon-dranomason-kafaliana sy fisaorana Isariolona no nitsangana teo an-dela-fasiky ny moron-dranomasina, nitodika tamin-dRazimpona nanao hoe:

— Ise no namonjy ny raiko, Razimpona, misaotra dia misaotra an'ise, ary avelao aho hamihina an'ise alohan'ny hisarahantsika. Dia nifamihina izy roalahy, ka ontsa dia ontsa ny fon-dRazimpona, ary nanganohano ny ranomasony.

Nangiran-dratsy ny andro tamin'izay. Nasain'Isariolona niantehina tamin'ny sandriny rainy fa efa tsy afa-mamindra intsony noho ny harerahana:

— Miantehena amiko ianao, dia andao isika. Miala sasatra kely isika rehefa vizana loatra.

— Hankaiza anefa isika mianaka? hoy Rakotobe.

— Hitady trano isika, ndrao mba omen'olona vary kely sy bozaka handriana.



Vao nandeha kelikely izy dia indro tazan'izy mianaka teo amoron-dalana miendrik'olon-tsy vanona, mpangataka roalahy. Rafosa sy Rapiso efa fantatsika hatry ny ela ireo efa niova tsy fantatra loatra intsony ireo. Nahery nisarisary jamba Rapiso ka nony ela jamba tokoa. Rafosa kosa indray, nianjadian'ny fahoriana mahatsiravina ka voatery izy nivarotra ny rambony tamin' ny mpiravotra izay namboatra azy ho fanesen-dalitra.

— Sariolona ô! Sariolona ô! Mba iantrao re fa mahantra izahay roalahy!

— R'ilay mpisoloky ratsy ireto, ampy izay ny fanararaotan'ialahy isany ny tsy fahalalako.

Tsy azonareo rebirebena intsony aho.

— Minoa anay ise, fa tena mahantra mihitsy izahay izao.

— Satrìnareo, leireto, izany a. Tadidio ny ohabolan-drazana manao hoe : « Ela nitoratorahana ka nahavoa mason'angatra ». Mpisoloky ialahy isany ka veloma hatreo !

Navelan'izy mianaka teo izy roalahy, ka nanohy ny diany izy. Nony tonga teo amin'ny hodimirana iray Isariolona sy Rakotobe rainy dia nahatsinjo trano iray tsara dia tsara mitafo tanimanga teo afovoan'ny saha.

— Tsy maintsy ipetrahan'olona io trano io, hoy Isariolona, ka ndeha isika hankeny.

Nandondona izy mianaka.

— Iza izao ?

— Zazalahy miaraka amin-drainy, tompoko, mahantra tsy manan-ko hanina sy tsy manan-kialofana.

— Sintony ny karetsaka, dia mandrosoa ianareo mianaka.

Nony tafiditra izy ireo dia nikarikary eran'ny trano fa tsy nahita olona. Nanopy fijery tery amin'ny valin-drihana Isariolona ka hitany io ilay Angely Miteny.



— Hay ve ianao ry Angely kely tsy mba foiko.

— Tsy mba foin'ise, hoy ise, fa mba tsaroan'ise ve moa ilay indray mandeha nanaovan'ise ahy roaka alika tao an-tranon'ise, sy saika namonoan'ise ahy tamin'ny kamofoka?

— Tsy maninona fa roahy aho, i dada kosa no mba iantrao.

— Nampahatsiaro fotsiny ny toetra ratsin'ise aho, fa ho vonjeko ianareo mianaka.

— Tsara r'ise ry Angely ny nampahatsiarovan'ise izany. Fa hono ho aho, ahoana no nahazoan'ise ity trano tsara be ity?

— Osivavy manga volo iray izay no nanome ahy ity.

— Aiza izy?

— Vao omalin'ny omaly izy no lasa, fadiranovana izaitsizy. Izao no teniny nony handeha: — Tsy ho hitako intsony Isariolona fa natelin-dRatrozona.

— Izy dia izy izay, ny Andriambavikeliko mihitsy izay.

Nitaona bozaka hamelarana tsihy hatorian-drainy Isariolona. Nony avy eo dia hoy izy tamin'ny Angely:



— Aiza no mba hahitako ronono eran'ny kaopy hosotroin'i Dada?

— Mankanesa ery an-tsaha ery ise, fa miandry omby ao Raleva, manana ombivavy izy ka mety homeny ise.

Nihazakazaka faingana Isariolona nankany amin'ny mpiandry omby. Hoy izy tamin'Isariolona:

— Ronono no tadiavinao? Homeko ianao, nefa ento aty ny vola.

— Tsy manam-bola aho, tompoko.

— Koa rehefa tsy manambola ise dia tsy afa-manome ronono koa aho. Nefa izao no azontsika atao: ndeha antsakao rano zato siny etsy an-dohasaha aho hanondrahako anana, dia homeko ronono eran'ny kaopy ise.

— Eny àry, tompoko.

Nentin-dRaleva Isariolona, natorony azy ny fantsakana. Nanomboka niasa Isariolona, fa vetivety foana dia reraka sy tsemboka. Hatr'izay niainany izy, mbola tsy nahare vizana ohatra izany. Dimy volana izy niasa toy izany foana : mifoha vao maraimbe, mandeha mantsaka rano, mba hahafahan-drainy misotro rónono iray kaopy.

Nianatra nandrary tanty sy sobiky Isariolona. Namidiny ny vita, ka ny vola azony no nentiny nikarakarana an-drainy. Nanamboarany sarety hitondrana azy koa rainy, ka nentiny izy nitsangantsangana. Nisy mpivaro-boky teo amin'ny tanàna iray akaiky azy, ka nividy anankiray lehibe tao Isariolona hianarany. Nikiry sy nisikim-ponitra tokoa Isariolona. Nahangom-bola izy nony ela hividianany fitafiana vaovao. Indray maraina, dia hoy izy tamin-drainy :

— Hankeny an-tsena hividy fitafiana aho. Ho tsara fitafy ery aho rehefa miverina ka ho hitanao fa hataon'olona hoe patirao be.





Iny izy handeha hivoaka iny anefa dia hoy ny Angely niantso azy:

— Reko tamin-dRasifotra fa hoe marary mafy, hono hoe, ny Andriambavy, ary tsy manana na inona hividianany hanin-ko hanina.

— Indrisy mantsy, ry Andriambavikeliko! Raha mba mpanan-karena mantsy aho izay dia ho nomeko azy daholo ny volako. Vola ariary zato no mba hany volako! Saika hividy akanjo aho izao. Ity ento izy mankany amin'ny Andriambavy. Ato ho ato dia mbola hampitondraiko vola ho azy koa ianao. Vao mainka hiasa mafy aho hatramin'mason'andro anio hanampiako ny Andriambavy.

Dilatra ny misasakalina vao natory Isariolona, ka tsy valo toy ny isan'andro no sobiky norariany fa enina ambin'ny folo.

Vao izay izy no lasa natory. Hitany nofy ny Andriambavy nanao hoe:

— Ontsa ny foko ry Sariolona mahita ny hatsaram-ponao, Avelako avokoa ny hadisoana vitanao. Sendra ny vintan-dratsy

rainao sady marary, nefa nampianao izy, nokarakarainao, ka mendrika ny hahita ny hasambarana amin'izay ianao.

Dia nihiratra ny mason'Isariolona. Hagagana moa ny azy. Zava-mahatalanjona no indro nitranga. Jereny ka tsy sariolona intsony izy fa zazalahy toy ny zazalahy rehetra. Tsy hita teo intsony ilay trano nipetrahany teo, fa tao an'efitrano lehibe misy fanaka maro sy voahaingo tsara no nitoerany. Akanjo vaovao betsaka no nivalona teo ambony seza. Tao anaty paosin'akanjony, nisy paoketra lehibe namakiany izao soratra izao: « Averin'ny Andriambavy amin'Isariolony ny fananana nosamboriny taminy, sady misaotra dia misaotra azy amin'ny fony tokoa izy ». Nosokafan'Isariolona ny paoketra, ka vola madinika volamena maro be no tao.

Nitaratra Isariolona ka akory ny hafaliany nahita izato endriny tsara tarehy, amin'izato maso baribary, amin'izato volo malakolako.

Ao amin'ny efitra ilany kosa ingahy Rakotobe, efa salama tsara, ka nanao ny asa nahazatra azy dia ny fanaovana sikotra. Tery an-joron-trano nitanondrika, nivetraka tanana, nitalapetraka, ilay sary olona nataon-dRakotobe fahiny.

Nobanjinin'Isariolona ilay izy ka hoy izy:



« Hay va re ka dia sary olona tsisy bikany tokoa izaho ity taloha. Sambatra aho fa nanjary zazalahy, efa tovolahy aza ».



**Tapitra**

